Gen yon prezantatè ki te siyale kouraj (ak odas) misye te montre lè li te fonde Pati kominis ayisyen a laj 27 tan, ki te fè li pi jèn fondatè Pati kominis nan lemond. Apre Jisten Lerison, Antenò Fimen, Jan-Jak Desalin Anbwaz, esè politik li yo se posib ka pi gran analiz politik ki fèt sou Ayiti e sou kouman ak ki sa pou ouvriye ak peyizan yo fè, ki sa pou oprime yo fè pou yo kase chenn eksplwatasyon an e libere tèt yo. Nan *Gouvènè lawouze douvanjou* (pou reprann tit Clothaire Saint-Natus bay yon tradiksyon kreyòl *Gouverneurs de la rosée* li fèk sòti), Roumen montre kouman solidarite ak zaksyon koumbit ka pote laviktwa sou magouyay gwo zotobre ak malfreze yo. Powèm li yo denonse rasism ak opresyon peyi kolonyalis yo ak klas dominan peyi pòv yo ap fè pèp yo sibi ; yo siyale oryantasyon yon literati angaje anvan menm Jean-Paul Sartre vin pale sou sa nan *Qu'est-ce que la littérature ?* (menmsi Sartre fè erè li pa konsidere pwezi tou ka angaje, kouwè Pablo Neruda vin montre ansanm avèk tout tradisyon pwetik ayisyen an).

Zèv antwopolojik Roumen yo te plis ke etnografi yon relijyon, men pito afimasyon yon idantite ; e defans li kont kriminilizasyon alterite (sa yon lòt moun ye) Legliz Katolik te lanse lè l t'ap pèsekite relijyon vodou a, te siyale respè pou dwa yon pèp genyen pou l kwè nan relijyon li vle e pou l pratike kilti li ak fason li viv lavi li selon jan li vle. Nan pèsekisyon kilti vodou a Roumen wè lapat yon kolonyalism kiltirèl anvan menm konsèp la vin fòmile pa Claude Levi-Strauss ak Frantz Fanon.

An rezime, lavi ak zèv Jak Roumen se siyalizasyon yon pakèt opsyon oubyen posibilite. Nan fondasyon Pati kominis la, li siyale opsyon/posibilite revolisyon politik nan ranvèsman rapò de fòs ant klas ak fòs politik an konfli yo. Nan *Gouverneurs de la rosée,* li siyale non sèlman yon lòt mwayen pou rezoud konfli entè-klas yo, men l bay tou ekleraj sou kouman pou afwonte advèsite natirèl yo ansanm ak mistifikasyon kiltirèl e entelektyèl yo. Li montre tou, sou yon plan pèsonèl, kouraj devan yon anvironnman politik e epistemik ki te opresan e totalitè, kote ou te ka kondane nan prizon oubyen nan malsite e pafwa menm nan lanmò pou sa ou te kwè, pou ideyal ou t'ap pouswiv.

Lavi Jak Roumen pèsonifye makonnaj ak tansyon ki genyen ant divès eleman ki fòme vi li : manm klas dominan privilejye milat la, men patriyòt k'ap goumen kont okipasyon meriken an, teworisyen yon revolisyon sosyalis, gran ekriven de renon e defandè koz ouvriye ak peyizan oprime yo. Li pase anpil tan nan sèk entelektyèl ann Ewòp yo (Bèljik, Lafrans, Espayn, Lasuis, Lalmay, elatriye), men l rete lye ak anpil entelektyèl nan Amerik latin e Etazini. Li pa sèlman defann vodou kont jenosid kiltirèl, li fonde yon Biwo etnoloji pou prezève patrimwàn li. Akoz de pozisyon politik li, grann boujwazi ayisyen an te wè nan misye alafwa yon danje e yon anmèdeman e yo pat nan ankenn chire pit avè l. Men li te gen tou sipòtè, menm nan gouvènman Vincent ak Lescot yo, ki te la pou pote l sekou chak fwa yo kapab. Konpozisyon divèsite moun ki te patisipe nan kolòk la te fè repondonng ak varyete richès kiltirèl e solidarite entè-pèp lavi Roumen limenm te pote temwayaj.

## Jefò pou louvri je moun

Genyen anpil siyifyan (siy ki gen sans enpòtan) ak souvenans espesyal mwen tire de rankont lan. Tou dabò se chalè imen ak jantiyès òganizatè yo ansanm ak fason serye e disipline yo mennen kolòk la ak pwogram yo, de koumansman jiska lafen, e lese anpil pwendvi diferan konfwonte youn ak lòt. Te gen plas pou sa yo ki admire estetik romansye, bèlte tikont mèveye nan ekriti Roumen ansanm ak sa yo ki vle prezève memwa li kòm konbatan kont eksplwatasyon pèp ayisyen an pa boujwazi depredatè dominan an, memwa lit li kont okipasyon an e enperyalism meriken ann Ayiti e nan tyèsmond lan, konba li kont agresyon fachis ann Ewòp, e dominasyon kolonyalo-enperyalis peyi oksidantal yo an jeneral sou pèp non-ewopeyen yo.

Mwenmenm pèsonèlman, mwen te admire lakay Roumen fason li jwe avèk mo, ekspresyon, tonalite e sentaks kreyòl la. Mwen li *Gouverneurs de la rosée* lè mwen te gen apeprè 16 zan, ekriti li te parèt revolisyonè pou mwen paske li te ale andeyò konvansyon literè ki te alamòd yo. Li makonnen metafò pwovèb ak toudefraz kreyòl nan prèske tout zèv la, li klè li pat bay klasisism literè boujwa a regle anyen pou li.

Youn nan gwo moman siyifyan nan kolòk la se aktivism politik Franck Laraque ki, a 86 rekòlt kafe, rete youn nan manm pi aktif goch ayisyen an. Li baze prezantasyon l lan sou « Poésie révolutionnaire dans le contexte de l'héritage Jacques Roumain », kote li defini pwezi Roumen tankou yon ekwasyon : « Kontni de klas = bèlte fòm powèm lan = pwezi imen e revolisyonè. » Laraque montre « enfliyans Roumen pa limite sou nonsèlman gran powèt jenerasyon li kouwè Jean F. Brierre ak Anthony Lespès ; li layite zèl li tou sou plizyè lòt powèt kòk kalite kouwè René Bélance, Paul Laraque, Guy Laraque, René Depestre, Anthony Phelps, Frankétienne, Jean Métellus, elatriye ». Franck Laraque te pi enterese sou kisa ki ka fèt jounen jodia pou onore memwa Roumen. Dabò Roumen t'ap pran pozisyon kont okipasyon an, li t'ap denonse privatizasyon ak globalizasyon peyi enperyalis yo vle enpoze sou peyi a ; li t'ap pran pozisyon pou peyizana a kont gran don yo : « Selon opinyon pa nou, se sèl yon Leta ayisyen ki vle e kapab mobilize pèp la pou met sou pye, nan lespri eritaj Jak Roumen, yon pwogram devlopman altènatif sou long tèm ki gen tou pwogram sekou imedya sou tèm prese, ki ka vin pote lespwa pou peyi nou an yo ap senyen a vif. » Kouwè frè li Paul Laraque, yon gran powèt revolisyonè ki te prekonize anplwaye pwezi kou yon « zam pou konba » nan lit kont enperyalism e pou jistis sosyal, Franck Laraque wè nan tout zèv Roumen yo, pwezi, woman kou ese, yon jefò pou louvri je moun e tabli libète ak jistis sosyal.

Te gen tou moman-siyifyan rankont Gérald Bloncourt ; li antre sitèlman nan nannan listwa « revolisyon 1946 » lan ke m pat menm konnen si li t'ap viv toujou. Avèk laj 81 zane li ekzibe yon jenès ak yon bonjannri ki atire tout moun. Se te enteresan pou te wè kontras ki diferansye l de René Depestre, ki vin lese lanmou li pou Lafrans vin pèdi nanm li. Mwen pwovoke sijè a e mande Bloncourt sa l panse de « rekolonizasyon » Dayiti Depestre pwomote nan dènye liv ak ekri li yo. Misye reponn pou l di li pa pataje analiz Depestre sou sitiyasyon Ayiti a, men li pa di plis, ou santi li gen plis bagay li ta vle di sou bagay la si li pat nan pami yon pakèt etranje. Li klè Bloncourt toujou ret

djanm nan lit kont fòs estriktirèl yo k'ap depalfini lavi keseswa ann Ayiti, Ozetazini oubyen an Frans kote misye ap viv. Prezans li sèlman pami nou te temwaye yon pwezi vivan nan kalvè lit pou chanjman nan peyi a. Li temwaye kontinuite lespwa nan yon lit pou chanjman ki pa lese l dekouraje pa movèz pas ni trayizon, ni menm distans ak tan.

Te gen prezantasyon pwofesè Yves Dorestal sou « le marxisme de Jacques Roumain » kote misye montre entèpretasyon Roumen fè sou Marx, Engels, Lenin, Stalin, Rosa Luxembourg, Trotski, elatriye. Dorestal ankre Roumen nan tradisyon marxis peyi latinoameriken yo, nan ran pansè kouwè Jose Carlos Mariategui, Anibal Pouce, Julio Antonio Melka e anpil lòt ankò. Dorestal di yon moun dwe antre nan Roumen tankou w'ap antre nan yon labirent paske gen sitèlman jan pou w antre anndann l. Men misye sigjere ou pa ka konprann Roumen si ou pa swiv gid ak praksis marxis Roumen te adopte. Ou santi misye pran gran plezi pou li pale sou keksyon an. Mwen toujou apresye lè moun montre fouyaliz entelektyèl (eridisyon) yo sou marxism lan. Marxism lan se youn nan pi gran epistemè entelektyèl tan modèn lan. Malgre sa anpil tiran fè onon li, malgre tout bann kondanasyon ak koutlang peyi enperyalis yo ak klas dominan nan lemond yo voye sou li, marxism lan rete yon analiz politik e ekonomik sou eksplwatasyon, chozifikasyon ak alyenasyon ki poko janm ratrape, ranplase oubyen depase pa yon lòt (sou plan refleksyon teworik byennantandi, pa sou plan demagojik anpil moun anplwaye l).

## Vodou e frankofoni

Te gen moman-siyifyan seremoni vodou a nan perestil Max Beauvoir a nan Maryani, kote yon delegasyon patisipan ak òganizatè kolòk la te ale pou klotire premye faz kolòk la, nan yon seremoni Tanbou Asòtò, fason Roumen limenm t'ap apresye. Seremoni an, kou tout seremoni vodou, louvri avèk Legba, mèt baryè. Hounsi yo te bèl, resplandisan nan jan yo layite dans, chante, teyat nan yon ben tout koulè, pou yo onore lwa yo. Yon sèl bagay ki te parèt yon tijan dwòl : ou ta di seremoni a ta vle fèt an fransè, anlonè kèk vizitè e boujwa

ayisyen ki frankofòn. Mwen mande pou m entèprete pou yo. De fransè a kreyòl. Anpil moun nan asistans lan di yo pa bezwen moun pou entèprete, tout moun konprann fransè. Mwen retòke e di non, se yon « komedi » ki vle fè moun panse tout Ayisyen pale fransè. Mwen di asistans lan, ki te konpoze an majorite de Ayisyen, anpil nan yo ka konn pale fransè, men grann majorite a se kreyolofòn yo ye. Epitou, nan yon seremoni vodou li pa fè sans pou se fransè sèlman k'ap pale. Mwen di mwen pap ensiste si yo pa vle m tradui an kreyòl, men mwen panse ke se sa ki korèk. Pandan m'ap vire pou m ale, Gérald Bloncourt, Clotaite Saint-Natus e anpil lòt moun di m non pa ale : « Lese Tontongi tradui an kreyòl ! », Bloncourt rele byen fò, vwa li sonnen tankou yon ekzòtasyon. Se konsa mwen kontinye tradui.

Max Beauvoir, houngan prensipal seremoni a, gade pandan tout echanj yo yon konpòtman ki parèt netr, men ou santi sentipati li ale bò kote lese entèpretasyon an fèt an kreyòl. Rachelle Beauvoir, ki oparavan te pami moun ki te di tradiksyon an kreyòl pat nesèsè, vin chanje pozisyon ; a mon grann etonnman e kontantman, manmzèl pran rèyn entèpretasyon kreyòl la, li fè li an pati pou l ede m tradui lè oratè yo pale twò long. Ou santi li pran plezi pou l tradui an kreyòl, e sa fè li fè yon trè bon travay. Tradiksyon/entèpretasyon an kreyòl la kontinye avèk Gaston Saint-Fleur menmlè Yolanda Wood e Lidoly Chavez, de patisipan kolòk la ki te soti Kiba, te pran lapawòl ann espayòl pou yo pote solidarite pèp kiben an bay Ayiti. Nan fen seremoni a, pandan m pral antre nan otobis la pou m retounen nan otèl la, Rachelle Beauvoir rele m e ban m yon kopi liv li a *Savaloue,* ki te pran Pri Casa de las Americas an 1989. Mwen renmen liv li a imedyatman, li nonsèlman pote limyè sou anpil rityèl vodou anpil moun pat konprann, men li montre tou respè Rachelle Beauvoir pou lang peyi a : li ekri liv la antyèman an kreyòl. Nan dedikas li ekri pou mwen nan liv la, li di : « An respè nan lespri Jak Woumen. Pou pi devan ! »

Menmsi te gen sèlman yon ka fanm nan kantite moun ki prezante yo, reprezantasyon yo te djanm nan komite òganizatè

kolòk la. Fanm yo pat la pou te bay gason « sipò », men kou patnè egalego nan yon antrepriz koumbit kolektif. Anpil nan yo, pwofesè, ekriven e aktivis kiltirèl, fanm yo te potomitan, *cheville ouvrière,* kolòk la. Yaïssa Arnaud-Bolivar te sou de pye l depi grann maten rive ta nan lannwit ; li jwe yon wòl kle nan mentni lojistik kolòk la. « Komite Pilotaj » la, sou direksyon Fritz Deshommes ak James Darbouze (avèk tou Emmelie Prophète, Michaëlle Saint-Natus, Michelle Pierre-Louis-FOKAL), fè yon bon travay, sitou lè w konsidere kantite moun ak aktivite kolòk la te kouvri. Mwen te admire an patikilye fason jantiyès òganizatè yo te aji avèk tout patisipan yo, san favoritism anvè youn kont lòt.

## Konsèp « koumbit » Roumen an ann aplikasyon

Mwen te kontan rankontre Suze Mathieu ki gen lontan l'ap goumen pou valorizasyon lang kreyòl la. Mathieu ban m yon kopi dènye liv li a, *Depi nan Ginen nèg renmen nèg,* ke l ekri toutantye an kreyòl, kote li montre pa ka gen vrè demokrasi ann Ayiti si kreyòl la rete yon lang an mawonnaj : « Lè yon moun wont lang li pale a, li wont tèt li. Lè li wont tèt li, li konplekse, li vin pa gen konfyans nan tèt li. (...) Revandike dwa nou pou nou sèvi ak lang nou, kenpòt kote nan peyi nou an san konplèks, se dwa nou. » Tit liv Mathieu a fè repondonng ak yon tit yon tèks Jean Saint-Vil te met deyò pou met aksan sou solidarite ant Ayisyen, olye de divizyon ak chen-manje-chen ant yo.

Mwen te gen chans tou rankontre Myrtha Gilbert, yon chèchez sou zafè politiko-sosyal. Mwenmenm avè l pase yon bon ti tan ap pale sou « finalite moral » praksis politik. Anfèt, Gilbert ekri tout yon liv, *La crise des valeurs dans la société haïtienne,* pou l tabli pètinans teworik « valè tradisyonèl » yo nan politik. Tèz esansyèl liv la se degradasyon ak anpirisman moral Leta depredatè a ansanm ak klas dirijan-dominan devègonde yo, plis makoutizasyon divalyeris la, vin koze nan karaktè e « valè tradisyonèl ayisyen » yo. Manmzèl fè yon kritik sevè sou pourisman jeneral sosyete ayisyen an sibi anba divalyerism lan. Malgre aksan li sou « valè » moral yo, liv la se yon gran akizasyon ak denonsyasyon kont travay dejenerasyon

enstitisyon nasyonal yo pa alafwa enperyalism meriken an ak klas politisyen pouri ki pran pouvwa a depi Endepandans. Sèl bagay mwen pat dakò avèk Gilbert se lè li pale, nan yon konvèsasyon avè m, de enpòtans yon lelit pwogresis nan pwosesis chanjman an. Mwen di li se la pwoblèm lan ye, e konseye li pou l chanje nosyon « lelit pwogresis » la pa yon « avangad revolisyonè », selon preskripsyon marxis la. Nan liv li a manmzèl fè yon bèl analiz sou rezistans kont sèten konpòtman sosyete tolere onon modènite, men ki ranfòse malsite ak saloprete kondisyon degradan sosyoekonomik yo koze : « Pratik sosyal ki kouran nan milye nou an kouwè timoun ki nan pwostitisyon ak timoun yo vann pa mwayen degize, banalizasyon krim, desakralizasyon senbòl yo, pratik trete moun ak mechanste, anplwa trik, *eskam* kiltirèl ki alyenan e degradan, anvayisman pònografi nan espas piblik e medyatik yo elatriye. » Ou ta ka di panse Myrtha Gilbert oryante l sou kote yon neo-rousseauism, an koulè ayisyen, dirije pa yon lelit pwogresis (men avèk objektif revolisyonè).

Mwen te admire tou kritik kategorik li montre kont richès atifisyèl sosyete konsomasyon de klas la enpoze kòm finalite sosyal e ekzistansyèl. Konsènan eta dekonstonbrasyon sosyete a tonbe a, Myrtha Gilbert konkli : « Lè w konstate pourisman sosyal e moral enkyetan yo, chanjman brital nan jan nou fonksyone, kokennchenn atak outraje kont diyite moun, siy relachman e menm demolisyon lyen sosyal yo, li lejitim pou nou keksyone koz yon mal ak dezas nan yon sosyete ki si pwofon, pou nou ka dabò konprann e answit aji. »

Pami òganizatè kolòk la, yon felisitasyon espesyal dwe voye bay Fritz Deshommes ak James Darbouze pou travay vizyon ak gidaj yo deplwaye pou fè komemorasyon an yon siksè ; ou ta ka di yo mete konsèp « koumbit » Roumen an ann aplikasyon. Deshommes te toupatou, ou ta di misye te pran pwen dedouble. Li « mikromanaje » kolòk la san li pa montre l ; limenm avèk James Darbouze e Yaïssa Arnaud-Bolivar te jwe wòl yon triumvirat ekzekitif ki mennen kòlòk la de konseksyon, jèminasyon ak ekzekisyon. Nan yon entwodiksyon Deshommes ekri nan livrè-pwogram kolòk la, misye (ki se tou

vis-rektè Inivèsite a), pale de « moman Roumen » nan istwa peyi Dayiti : « Yo te met moman sila a sou anbago pandan senkant tan. Trant tan diktati, ven tan kakofoni. » Li souliye enpòtans Roumen sou plizyè aspè : « Kreyatè roman peyizan ayisyen, fondatè Pati kominis ayisyen, enspiratè mouvman 1929 la ki pral sonnen klòch pou choute dèyè okipasyon meriken an, premye etnològ ayisyen, premye moun ki defann e valorize peyizànri an antanke klas ki pote flanbo valè fondamantal yon peyi ki voye fas li vè lavni… » Nan sèlman kèk mo, misye devwale tout sans kolòk la : « Retire Roumen nan oubli ak nan silans, rejwenn li, revizite zèv li, zaksyon li e panse li, se reatrape yon pati enpòtan nan noumenm, nan istwa nou, nan kilti nou, nan idantite nou, yon pati enpòtan nan imanite. »

## De Maksimilyen yo oubyen fòs kilti kou zam idantitè

Lè ou di « Maximilien » fòk ou te presize si w t'ap pale de Guy Maximilien, espesyalis vodou, redaktè an chèf revi *Conjonction,* ki soti yon nimewo espesyal pou okazyon santenè Roumen an, ki bay chak patisipan kolòk la yon kopi gratis, e ki akse prezantasyon l lan sou « Roumain et la question du vodou »1, oubyen Maximilyen Laroche, otè plizyè liv remakab sou literati konpare. Laroche panse, nan yon liv li pibliye an 1981, ke gen yon devyasyon panse Desalin ki te rive lè Bwaron Tonè te ekri/resite Ak Endepandans lan an fransè touswit apre diskou an kreyòl Desalin lan. Mwen pat ka asiste prezantasyon l lan, men prezans li nan gwoup envite ki sot aletranje yo te trè remake.

Yon lòt prezans ki te remake se prezans Léon-François Hoffmann pami envite yo ; misye sòti an 2003 yon kokennchenn biyografi e bibliyografi enpòtan e enpozan sou Jak Roumen, *Œuvres complètes de Jacques Roumain.* Hoffmann enterese sou tout literati nan tyèsmond lan, men ou santi li gen yon lanmou espesyal pou Ayiti. Gen bagay mwen pa dakò avè l, paekzanp lè li te deklare yon jou seremoni Boukmann lan nan Bwa-Kayiman se yon « mit ». Nan sans sa a, ou ta ka di istwa tout pèp sou latè se yon mit lejandè, e yo tout bezwen mit lejandè sa a pou konsolide e valorize fondasyon yo. Men

mwen respekte kiryozite ak enterè Hoffmann montre pou literati ayisyen, menm literati kreyòl la (kontrèman ak anpil lòt kritik frankofòn yo, lè l pale de literati ayisyen, li mete l opliryèl pou l enkli literati kreyòl la tou).

## Roumen e anti-kominism

Ideyolojikman akòdeyon mwen pat akòde avèk gita Gary Klang, yon ekriven ayisyen k'ap viv Okanada, menmsi san nou ale ak lòt sou yon plan pèsonèl. Nan prezantasyon l lan li mande pou yon « relekti kritik » *Gouverneurs de la rosée,* ke l konsidere « kou yon kont e non kou yon roman ». Li konpare roman Roumen an avèk *Le petit prince,* yon nouvèl Saint-Exupéry pibliye an 1943. Epitou misye mande tèt li : « Èske nou ka wè ladann l yon tèks angaje nan yon ideyoloji ki pa alamòd ankò ? Ki sa l pote ban nou an 2007 ? » Misye di gen anpil enkoreksyon nan fransè Roumen itilize nan *Gouverneurs de la rosée.* Li pran pou ekzanp ekspresyon « Fermez vos dents » ki itilize nan liv la men ke l di moun pa anplwaye ann Ayiti. Franck Laraque, ki te nan asistans lan, mande lapawòl pou l di li pa dakò avèk sa Klang di yo, paske moun di « Fèmen dan ou » pou siyifi « Fèmen bouch ou ». Epitou, Laraque kontinye, tout lang vivan sibi transfòmasyon nan diferan rejyon moun pale l. Laraque keksyone tantativ Klang ap fè pou li detache ideyoloji politik Roumen de zèv romansye li : « *Le petit prince* pa gen anyen awè avèk *Gouverneurs de la rosée ;* pou Roumen se reyalite peyi a, kondisyon lit moun yo, ki enterese l. Se pa ti nyans estilistik. » Nan fen echanj lan, toulède pale ak lòk kòdyalman, san rankin, yo toulède dakò yon kolòk dwe gen deba entèlektyèl serye ladann l.

Men sa k te pi mal la, se lè Klang itilize yon alizyon kote li mete eksperyans peyi kominis yo nan menm sak avèk nazism hitleryen an paske tou de systèm ideyolojik sa yo tiye anpil moun. Mwen mande misye sil pa ta jije krisyanism lan avèk menm kritè sa a tou etandone Enkizisyon an ak kwazad kretyen yo te koze lanmò anpil moun. Misye trete m de « malonèt » ki mal repòte pozisyon li. Pou yon ti tan nou eseye transande dezakò yo e fè antant sou yon plan pèsonèl

kote nou bay blag youn ak lòt. Dezakò nou, yon dènye fwa sou keksyon kreyòl la nan seremoni vodou Maryani an, vin deraye jefò sa a. Klang ban m enpresyon yon bon imanis ki bezwen dekwape pre-ide reyaksyonè milye antikominis nan lemond yo kontinye ap pwopaje.

Li difisil pou m kapte tout moun e tout sa k pase nan yon gwo kolòk entènasyonal, men gen kèk moun ki rete nan memwa mwen, kouwè paekzanp Frantz Leconte ke m te rankontre dènye fwa nan antèman Paul Laraque nan Nouyòk, ki prezante etid li sou « Jacques Roumain : Les héros de la vacuité ». Misye fèk sòti yon liv sou Roumen : *Haïti et littérature : Jacques Roumain au pluriel.* Te gen tou Daniel Michaud ki pale de *« Analiz Chematik 32–32 »* ki li di « se yon enstriman pou lit kont opòtinis e ideyoloji ak pratik reyaksyonè yo nan moman a. Analiz chematik yo te chita sou rapò objektif pratik yon konbatan revolisyonè t'ap enonse nan yon peryòd konjonktirèl fas a diferan diskou reyaksyonè ki te pwodui ideyoloji dominan reyaksyonè yo ». Michaud, ki akse kolòk la nan kad militantism kominis, pro-ouvriye, pro-peyizan Jak Roumen te pratike a, di li pi enterese nan zaksyon pratik k'ap fèt pou tabli jistis sosyal ann Ayiti ke nan divès nyans ki genyen nan pozisyon anti-enperyalis chak gwoup pwogresis k'ap goumen pou chanjman. Misye te youn nan dezoutwa patisipan kolòk la ki te fè prezantasyon yo an kreyòl.

Yon lòt prezantasyon mwen te twouve ki djanm se pa Camille Charlmers la. Apre prezantasyon an, mwen apwoche Charlmers e remesyè l pou yon analiz ke m te twouve ekselan sou globalizasyon e sou ideyoloji dominasyon ki dirije zaksyon kòporasyon transnasyonal yo ansanm ak peyi enperyalis yo. Pandan l sèvi ak Roumen kòm pretèks, refleksyon Charlmers sou pwojè politik sa Antonio Negri e Michael Hardt rele « Anpi » a, ede revele estrateji kontwòl transnasyonal, a-nasyonal, anti-nasyonal la ki aji sou tout fron Anpi a (sou presyon enterè kòporasyon transnasyonal yo) met sou pye. Natirèlman tout chanjman serye enplike yon lòt fason daji politikman ki rejte premis fondamantal globalizasyon an : eksplwatasyon san limit pèp yo ak peyi domine yo.

Genyen souvenans Rodney Saint-Eloi, ki soti Okanada. Li pa gen lontan li vini nan Kanada, men li deja etabli nan peyi a dezyèm pi gran mezondedisyon ayisyen, Mémoire d'Encrier. Misye te alèz kouwè pwason nan dlo nan kolòk la ; lè ou wè entèraksyon l avèk lòt patisipan kolòk la, ou santi literati pou limenm se pa sèlman liv ak editè ak libreri, men tou eksperyanse lavi, eksperyanse plezi senp lavi ofri, viv an bon vivan nan sans pozitif, andeyò tout kritik initil ki pa fè avanse yon pwojè espesifik jije valab. Nòt nan livrè kolòk la di de Saint-Eloi *« son œuvre est une longue traversée des villes, des fleuves et des visages »*. Mwenmenm ak misye nou gen anpil zanmi ankomen, men ankenn nan nou pat montre enterè pouse zanmitay nou two lwen.

Te gen tou Kathleen Gyssels ke m te byen kontan fè konesans apre anpil ane n'ap koresponn nan imèl. Li sòti depi Bèljik pou l patisipe nan kolòk la. Li voye plizyè kontribisyon pou revi *Tanbou* ki ekselan e byen rechèche, pami yo youn sou Madison Smartt-Bell e yon lòt sou Edwidge Danticat. Li anseye nan Inivèsite Antwerpen, nan Bèljik, kote li espesyalize nan literati pèp tyèsmond yo. Li te fè prezantasyon l lan sou « Elégie pour Roumain : Damas, Guillen, Maximin ». Sa te fè m plezi wè li nan Pòtoprens kote ou santi l apresye eksperyans la. Mwen te kontan fè konesans Marie José Nadal ki pale m de rankont li avèk Jak Estefèn Aleksi ke l te konnen depi l te ti jèn fi. Mwen ta renmen te gen plis tan pou m te pale avè l.

Robert Arisma patisipe aktivman nan kolòk la ; ou pat konnen sil te la ankalite repòtè, anseyan nan FLA (faculté de la linguistique appliquée) oubyen aktivis kiltirèl. Nan fen premye pati kolòk la li sikile yon keksyonè ki mande santiman patisipan yo sou kolòk la, (apre kolòk la li pibliye yon bèl repòtaj nan *Le Nouvelliste* ak *Le Matin* kote li di kolòk la « konte pami zaksyon ki pi enpòtan Rektora a reyalize depi manda dirijan yo te koumanse sa gen kat tran. Se yon kokennchenn evennman pou yon bon okazyon »).

Mwen te fèk tande pale de Pierre Vernet nan yon atik ki soti sou li ou pa li nan *Haïti-Progrès* nan zòn fen ane 1980 yo. Sa m sonje de atik sa a se lefètke misye te pran pozisyon

tranche pou valorizasyon lang kreyòl la ann Ayiti. Mwen pat ka al nan panèl li a kote li t'ap pale jisteman de « Langue et combat politique dans l'œuvre de Jacques Roumain ». Sa te fè m plezi lè mwen te wè misye nan sal mwen t'ap al prezante a, nan fen prezantasyon pa l la.[2]

Mwen regrèt mwen pat wè Laennec Hurbon, Frankétienne ak Yves Dejean nan kolòk la. Nan dènye liv mwen an mwen felisite Hurbon pou travay dezonbifikasyon ak valorizasyon l'ap fè sou kilti ak lang fondalnatal pèp ayisyen an (kreyòl ak vodou)—menmlè m te kritike pozisyon non-kritik li te pran sou koudefòs Lafrans ak Etazini te deklennche a pou ranvèse yon gouvènman konstitisyonèl ann Ayiti (29 fevriye 2004). Men mwen toujou respekte travay penetrasyon li fè nan sosyoloji ayisyen an pou konprann *alterite,* sètadi sa yon zòt, yon pov, yon oprime, yon lòt ras oubyen etnisite ye parapò ak fòs sosyo-politik e enstitisyon kiltirèl dominan yo.

Mwen regrèt mwen pat wè Frankétienne, sitou nan yon kolòk entènasyonal sou Jak Roumen. Mwen te kontan fè konesans misye nan okazyon yon pyès teyat misye te vin jwe nan Boston. Mwen tande pale de li lè m te tijènjan tankou yon « pwofesè lekòl kominis » ki te gen konpòtman ak pozisyon antikonfòmis anplen pouvwa krazezo Papa Dòk. Liv Frankétienne sou *espiralism* lan, *Ultravocal,* vin pwouve tandans antikonfòmis sa a ; men sa ki te pi enpresyone m se lefètke misye ekri yon roman ak anpil pyès teyat antyèman an kreyòl. Pou yon entelektyèl ki te sot nan tradisyon « frankolonize » ayisyen a, selon bon timo Idi Jawarakim a, misye te fè yon gran pa bò kote dezonbifikasyon.

Mwen te espere wè Yves Dejean (Iv Dejan) nan kolòk la. Yon espesyalis lang, Dejean se yon kokennchenn gason vanyan k'ap travay depi kat dekad pou mete kreyòl nonsèlman lang nasyonal sou papye, men sitou yon enstwiman itil, operatif pou devlopman Ayiti, patikilyèman pou valorizasyon idantite afro-kreyòl pèp ayisyen an. Dejean panse enstwiksyon nan yon lang etranje jwe yon wòl negatif fondamantal nan devlopman yon endividi oubyen yon peyi. Misye mande pou yo anplwaye kreyòl nan ansèyman, nan administrasyon e nan tout lòt echanj

enpòtan nan vi nasyonal ayisyen an. Fransè pap elimine, men l'ap vin yon *lang segondè* ki ranfòse objektif bileng peyi a, men ki ap pèdi wòl elitis e wetiratis yo asiye l nan sosyete a antanke lang e kilti ejemonik inik depi 1804.

## Preskripsyon pwogramatik paspatou olyede gid teworik

Natirèlman, pi gwo kontras, siy depaman mwen te wè diran sejou mwen an ann Ayiti, se grann diferans ant, yon kote, jandevi patisipan kolòk yo, ki te benefisye de lajès gouvènman an ansanm ak kontribisyon sektè prive e ONG yo, e ki te loje nan otèl deliks, manje ak tout frè peye, e, yon lòt kote, jandevi grann majorite pèp ayisyen an k'ap viv nan yon kondisyon sosyoekonomik ki kritik. Pa two lwen pezibilite otèl la, nan kwen toutakote a, mwen te wè anpil moun k'ap mande oubyen k'ap ofri pou lavant pwodui anpil moun pat vrèman enterese achte : savon, telefòn, pyès òdinatè, estereo, an rezime pwodui deliks ki pa rezoud ekzijans bezwen imedya moun pòv yo. Pa two lwen fakilte kote rankont yo ta fèt la, mwen te wè eta vyolans yon lanfè sosyoekonomik e sosyopolitik ki t'ap gripe moun yo, yon vyolans ki nonsèlman sosyal, politik e ekonomik, men ki tou kiltirèl, ekolojik, ekzistansyèl.

Nan kad yon sitiyasyon si malouk, prezantasyon Alain Deneault a « Penser l'adversité : de Marx à Roumain » te parèt enteresan, espesyalman lè misye mansyone, nan entwodiksyon prezantasyon l lan nan livrè kolòk la, « konsepsyon popilè twoub » ki dèyè *La Montagne ensorcelée,* lòt roman Roumen an : « Elaborasyon yon panse "kominis" ayisyen ap vin okazyon pou panse advèsite a an fonksyon kritè istorik presi… e mezire tout limitasyon panse Marx la pou reponn ak kontenjans ayisyen nan ventyèm syèk la. » Yon espesyalis sou dwa e finans entènasyonal, travay filozofik Alain Deneault akse l sou kritik enfliyans koripsyon nan pèvèsyon ak vyolasyon dwa ak lalwa : paradi fiskal entènasyonal, trafik enfliyans, pouvwa malefik lajan nan sosyete oksidantal yo. Malerezman mwen pat tande tout sa misye te di paske li pale ba e rapid diran prezantasyon an. Mwen ap kontan li l nan Ak ekri kolòk la.

Sa m ka di sou « limitasyon » panse Marx nan kontèks lit yon pèp, se lefètke li *nesesèman* limite lè yo mete l nan yon aplikasyon kote yo vle l fè yon travay menm Marx ak Engels yomenm pat entansyone : sèvi kòm preskripsyon pwogramatik paspatou olyede gid teworik. Se yon lòt sijè kolòk ! M' ka senpleman di marxism lan rete yon zouti teworik enpòtan pou konprann mekanism eksplwatasyon nan sosyete de klas yo. Obsèvasyon Marx fè yo ak solisyon li sigjere yo, menmlè yo pa aplikad otomatikman nan tout sitiyasyon, toujou kenbe yon pètinans epistemolojik ki poko janm depase.

James Darbouze pa nonsèlman youn nan moun kle ki ede met kolòk la sou pye, de konsepsyon a ekzekisyon, li angaje tèt li tou, ansanm avèk Deshommes, pou kontinye travay-ansanm ak pèspektiv pou lavni anpil prezantatè yo te sigjere. Nan fen kolòk la, misye òganize nan biwo li yon rankont avèk Franck Laraque, Antoine Samy Hertho Janvier (ARAKA), Jean Eddy Menard (CLE), Wilson Dorlus (BVRR) pou tabli gwo pwen yon travay kontini ant kèk patisipan ki sot nan dyaspora a ak Inivèsite Deta Dayiti, yon kolaborasyon k'ap layite sou yon tan kout, mwayen e long. Pami pwen ki mansyone yo, genyen yon pwogram patenarya sou baz òganizasyon regilye konferans ak seminè, sant dakèy pou sila yo ki sot aletranje, ranfòsman fòmasyon Inivèsite a bay, patikilyèman nan syans imen e syans sosyal, elatriye. Franck Laraque panse san travay kontinuite ak ranfò baz solidarite ant Dyaspora ak Ayiti, lespwa kolòk la soulve a ap vin yon rèv anven. Mwen jwenn vwa m avèk Franck e lòt patisipan yo pou n salye oryantasyon pwogresis Inivèsite Deta Dayiti a, kouwè òganizasyon ak siksè kolòk la montre l la, e nou espere travay koumbit ant kreyatè, enseyan ak aktivis kiltirèl yo, an solidarite avèk mas pèp ayisyen an, ap kontinye jiskaske lawoze douvanjou vin layi l zèl frechè li.

**Note byen :** *Nou pale sèlman de premye pati kolòk la ki te fèt nan Pòtoprens de 28 a 30 novanm 2007. Dezyèm pati a kontinye nan plizyè vil (Jakmèl, Sen-Mak, Okap, Ench, Fò-Libète, Gonayiv, Okay, Vèrèt ak Machan-Desalin), li dire de premye a 9 desanm 2007. Gen anpil patisipan enpòtan nan kolòk la ki pa site nan esè sa tankou*

*paekzanp Katell Coli, Joel Desrosiers, Jean Filsaimé, Marie Meudec, Fritz Calixte, Jean André Victor, Nixon Calixte, Alix Emera, Michel Acacia, Victor Benoît 3, Antoine Samy Hertho-Janvier, Claude Pierre, Nicholas Alrich, Hérold Toussaint, Vertus Saint-Louis, elatriye. Nou senpleman pat ka pale de tout moun nan yon memwa sikonstansyèl.*

## Nòt

1. Guy Maximilien malerezman peri nan tranblemanntè 12 janvye 2010 la.
2. Pierre Vernet malerezman peri nan tranblemanntè 12 janvye 2010 la.
3. Victor Benoît malerezman peri nan tranblemanntè 12 janvye 2010 la.

# Trayizon demokrasi, mistifikasyon lengwistik & lit istorik pou chanjman ann Ayiti

*(Nou mande lektè yo pou yo padone n manyè didaktik nou anplwaye nan sèten pati tèks sila a. Nou te twouve li nesesè pou tabli kozalite, sètadi anchennman koz ak efè, plis kontinwite istorik nan zafè dominasyon/eksplwatasyon moun pa lòt moun. Nou te wè li nesesè tou pou nou tabli entèrelasyon ant divès manyè dominasyon ak eksplwatasyon manifeste yo.)*

Lit pou chanje lavi ann Ayiti remonte depi rezistans pèp endyen yo kont kolonizasyon ewopeyen. Kolon espayòl vin evantyèlman estèmine prèske tout Endyen nan lil Ayiti, men san yo ak lespri yo rete sikile nan venn Ayisyen pa vwa sa Jak Estefèn Aleksi rele a « yon pasaj sekrè ». Premye esklav kolon Ewopeyen yo te kidnape—oubyen achte ak vil pri—pou vin travay latè nan « Hispañola », yon jou fè yon leve-kanpe e mande pou yo rebat kat la. Kolon refize, lagè degrenngole, esklav yo chase kolon yo e pwoklame yon peyi endepandan : *Ayiti,* selon ansyen non Endyen yo te bay tout lil la. Sa se kote ewoyik listwa a.

Fòk nou di tou, debakman Afriken yo nan kontinan ewopeyen yo vin rele « Nouvo Mond » la te gen antesedans li non sèlman nan rapasite kolonyalis pou jwenn mendèv pou piyay, men tou nan konfli ant plizyè rwayòm ak tribi endepandan, ki te konn fè lagè ant yo. Anpil nan moun ki debake yo te ansyen prens ak pèsonalite enpòtan nan peyi pwovenans yo, kouwè Tousen Louvèti ke listwa di ki te pitit-pitit rwa. Peyi ki te pèdi lagè oubyen ki te anvayi pa lòt peyi ou tribi—souvan avèk konplisite negosyan esklav ewopeyen —enmi yo fè yo prizonye e vann yo bay Ewopeyen yo. Se sa nou ta ka rele jounen jodia « outsourcing » oubyen « soutretans », travay ravitayman esklav pa pwòp frè afriken yo paske rapas Ewopeyen yo pat wè li nesesè pou yo kontinye ap kidnape esklav yomenm pa fòs ; yo sèlman ret tann « ravitayè » yo ak lajan nan yon men e kanon nan yon lòt. Lafwa ak relijyon

vin tabli yo pita kou mwayen nòmalizasyon paekselans pou desounen lespri Afriken debake yo.

Mit orijinal dèyè listwa glorifik peyi Dayiti fè yon lis ki long, sa ki fè gen anpil verite ki pa sikile. Paekzanp nou pa janm li l nan istwa ofisyèl peyi a, men li bon pou n konnen, Tousen Louvèti te sakrifye pwòp neve adoptif li Moyiz paske Moyiz te mande pou misye adopte yon politik agrikòl ki favorize peyizan ki t'ap travay tè yo. Li bay lòd ekzekite Moyiz pou l ka gen favè blan kolon konseye l yo ak lòt blan nan Metwopòl la ki te vle kontinye gade privilèj nan koloni Fransè yo te rele Sen Domeng la.

Pita Jan Jak Desalin, ofisye siperyè sou Tousen, siksesè li nan tèt revolisyon an, vin touye pwòp kanmarad li, Chal Bèlè, akoz dezakò sipèfisyèl ki gen anpil awè avèk konsepsyon megalomanyak e otokratik sou pouvwa siprèm nan peyi a. Kan, pita, J.J.D. deside pou li met lòd nan dezòd nan sistèm pwopyete peyi a, kèk enmi ansanm avèk konplisite ansyen kolèg e kanmarad fè konplo e rann misye yon anbiskad kote yo touye li. Sa rive ekzatteman jou 17 oktòb 1806, sètadi sèlman de zan e kèk mwa apre misye te deklare peyi a endepandan, avèk anpil bravou e ewoyism. Avan sa, kit Kristòf, kit Desalin pat twò esklizivis anvè Tousen kantilsaji defann pwòp enterè yo.

Tout disnevyèm syèk istwa ayisyen an se yon kontinwite konplo, enzireksyon, koudeta ak aksyon destabiizasyon kont Leta santral la oubyen kont predasyon Leta santral sou mas pèp la ou kont enterè de klas pa gwoup sitwayen an revòlt. Natirèlman wòl Leta ayisyen se prèske toujou kenbe yon sistèm represyon pou mentni *statu quo* a, sètadi kenbe bagay yo jan yo ye a. Lennmitaj ak konplotaj ak kouba nan sen mesye sa yo vin tounen yon pratik pèmanan...

## Revèy e reparisyon listwa ann Ayiti

An 1986, pèp ayisyen an leve kanpe e mande pou Jan-Klod Divalye—ki te ranplase papa li Papa Dòk—bat zèl yo. Olyeke yo bay pèp la pouvwa a, klas dominan yo ansanm avèk konplisite e sou direksyon Etazini ak Lafrans fè konplo e tabli yon Konsèy Nasyonal Pou Gouvènman (KNGP), sètadi yon

sistèm « divalyeris san Divalye ». Kèk ane pita, gras ak presyon e mobilizasyon pèp la, yo tabli yon Konstitisyon konpwomi kote li di klèman « makout pa ladann pou omwen di zan ». De 1986 a 1990, lit pèp la kont fòs konbine makoutis, boujwa dirijan ak enperyalis yo kontinye mennen fò. Anpil nan yo tonbe, ke pa asasinasyon endividyèl kouwè Gasnè Remon, Antwàn Izmeri, elatriye, oubyen masak kolektif kont peyizan kouwè nan Jan-Rabèl an 1989.

Apre yon chay tribilasyon, kraze-zo, kout baton, mizè fòse, ekzil lòtbòdlo, anvwaman kay Mèt Lanmò, pèp la envante yon fòmil yo pa t'ap tann e vote anmas pou prezidan kandida pa li an 1990, Jan-Bètran Aristid. Apre 1804 e 1986, se twazyèm fwa pèp la itilize souverènte l pou l enpoze sa limenm li vle.

Yo vote pliske 67% vot popilè a pou Jan-Bètran Aristid vin prezidan. Pou klas dirijan-dominan tradisyonèl yo ansanm avèk milye enperyalis yo (neokolonyalism e neoenperyalism ansanm), ekspresyon souverènte popilè sa a pat enpòtan—aprètou yo bay tèt yo dwa pou yo fè sa yo vle, jan yo vle, vot ou pa vot. Rezilta : Yon koudeta sanglan kont Aristid ki tiye plizyè milye moun sèlman apre 7 mwa depi li vin opouvwa (30 septanm 1991). Nouvo gouvènman dappiyanp poutchis la voye Aristid ann ekzil. An kowalisyon avèk yon bann paramilitè sanmanman, yo seme laterè tribòbabò. Ekzil ak « diplomasi » amoli Aristid jiskaske li vin asepte pou 20.000 marin meriken akonpaye l retounen ann Ayiti. Se te yon gwo erè. Mwen te denonse desizyon sa a kou nonsèlman yon move taktik, men tou kou yon lejitimasyon e jistifikasyon *a priori* nenpòt lòt entèvansyon enperyalism meriken ta vle fè nan peyi Dayiti.

Se sa jisteman ki vin rive : 10 zan apre, Etazini ak Lafrans te twouve li lejitim pou yo entèvni ann Ayiti, ann opozisyon kont nonsèlman gouvènman santral la, men tou ann opozisyon ak Konstitisyon ayisyen an ki ilegalize tout pasaj nonkonstitisyonèl pouvwa a e ki entèdi yon vakans pouvwa prezidansyèl ki dire plis ke 90 jou.

## Demokrasi kòm pretèks pou jistifye destabilizasyon

Kouwè nou tout konnen, lalwa ak konstitisyon obeyi e obsève—ann Ayiti an patikilye men tou nan tout lòt peyi—kan yo pa jennen enterè fondamantal klas dirijan yo. Se menm jan an tou pou « demokrasi ». An n pran kèk ekzanp nan istwa kontanporen an : Nou konnen, natirèlman, istwa Patrice Lumumba, premye minis peyi Kongo pèp kongolè te eli demokratikman, ke kolonyalis Bèljik ansanm ak boujwazi kongolè a aksyon CIA, te elimine an 1961 paske yo pat renmen sa l t'ap di pou chanje lavi Okongo e defann endepandans Kongo kont dominasyon enperyalis.

Nou konnen tou sò demokrasi an Chili an 1973 apre pèp chilyen an te eli yon gouvènman sosyalis ak yon majorite demokratik reprezante pa Salvator Allende. Gouvènman Richard Nixon lan Ozetazini ansanm avèk grann boujwazi chilyen an pat renmen vot demokratik sa a, dotanplis Allende t'ap pale de « sosyalism nan kontitisyonalite », ansanm ak defann dwa travayè ak malere ki te oprime. Nou konnen rès istwa a : CIA, lame chilyen e grann boujwazi chilyen an lanse yon koudeta, asasine Allende (ou kozè l komèt suisid) e tabli yon diktati militè sanginè avèk Augusto Pinochet alatèt ki dire plizyè dekad.

Lòt ekzanp pyetinenman demokrasi lè li pa nan enterè pouvwa santral la nou ka site, se istwa sispansyon vòt popilè a nan premye tou eleksyon palmantè ann Aljeri an desanm 1991. Lame aljeryen sispann konstitisyon an e bloke dezyèm tou eleksyon an lè yo wè Fron Islamis de Sali a (FIS) t'ap al ranpòte laviktwa. Gouvènman santral aljeryen an jistifye zaksyon an sou pretèks menas yon evantyèl pouvwa islamis, ki gen tandans fondamantalis, te prezante pou lòd sosyetal dominan an ann Aljeri. Ke jistifikasyon sa a te lejitim ou pa, li te klè demokrasi pat yon absoli malgre jan pwopagann oksidantal te vle fè moun panse. Grann pwisans defansè demokrasi kouwè Lafrans, Etazini ak Langletè te fè ti babye pou lafòm kont zaksyon militè aljeryen yo, men tout moun te konprann byen yo te sipòte zaksyon an anbachal. Mesaj ki

te sòti sèke demokrasi se yon dispozisyon relatif nan sistèm enterè de klas milye dirijan yo tabli pou enpoze yon nòmalite. Li pa baze sou ankenn gran prensip, antouka pa bò kote boujwazi dirijan yo. Aprètou, yon moun oubyen yon sosyete toujou bay tèt li, chwazi pou tèt li, yon ideyoloji an fonksyon chimen enterè ki dirije l.

Apa de koudeta kont Aristid yo an 1991 e 2004, gen lòt ekzanp mepri pou demokrasi kouwè zaksyon Rus yo an Chèchni oubyen reyaksyon Izraèl ak Etazini fas ak eleksyon HAMAS, yon pati islamis, ki pran pouvwa an Palestin apre eleksyon demokratik an 2006. Tout grann pwisans ewopeyen yo ansanm ak Izraèl e Etazini bòykote gouvènman HAMAS la, bloke tout finans pou li e mete do l kont yon mi e fè li pi dechennen e vyole pwòp sistèm demokratik ki te ede l pran pouvwa a. Fenomèn/sendròm sa a te fè prèv li sou dezyèm gouvènman Aristid la kote travay desap boujwazi dominan an ansanm ak bòykot enperyalis te pouse Aristid vyole pwòp prensip demokratik ki te ede l pran pouvwa ; an retou milye sa yo vin sèvi ak sa kòm pretèks pou jistifye destabilizasyon rejim Lavalas la e, evantyèlman, entèvansyon militè Etazini ak Lafrans. Se yon sèk visye dyabolik estratejis reyaksyonè yo met sou pye pou bare tout chanjman nan lòd sosyetal malouk la. Nou wè menm bagay la vin rive resamman an Libi, e patikilyèman ann Ejip.

## Eleksyon kòm mwayen taktik pou pran pouvwa

Pèp ayisyen an te vle sèvi avèk eleksyon Aristid opouvwa kou yon enstriman, yon zam politik, yon mwayen taktik pou li rann lavi miyò. Gen moun ki di zam politik sa a vin tounen kont pèp la e sa delejitimize tout eksperyans la. Nou pa dakò avèk opinyon sa a. Gen sètènman eleman kriminèl nan rejim Lavalas la ki te komèt zak repreyansib, zak malouk pou entimide opozisyon an e gouvènman an pat pini yo, men delejitimize tout gouvènman an ansanm avèk sipò li kontinye resevwa de pèp la, deklare l lennmi pèp la e konpare/idantifye l avèk rejim divalyeris la, se yon gwo voltij voyemonte ki pa baze sou fè istorik yo.

San nou pap antre nan fot rejim Lavalas la te komèt e san jistifye yo sou ankenn pretèks, genyen grann diferans ant rejim otoritè, diktatoryal e menm « chimerik » de goch yo (Mao, Castro, Aristid, Chavèz, pa ekzanp) e rejim diktatoryal, sanginè e antipèp de dwat yo (Franco, Moboutou, Stroessner, Papa Dòk, Pinochet, Cedras, pa ekzanp). Dezyèm gwoup rejim sa yo toujou kontwole pa boujwazi dirijan peyi sa yo, an konplisite avèk enperyalism entènasyonal la ki kontinye ba yo sipò li jiskalafen. Tandiske rejim otoritè de goch yo toujou plizoumwen defann enterè klas ki pi defavorize yo e akoz de sa yo toujou twouve yo an konfli avèk enperyalism entènasyonal la. Epitou, yon lòt trè komen yo genyen, e ki diferansye yo de rejim sanginè de dwat yo, sèke klas boujwazi dominan peyi konsène yo toujou rayi rejim sa yo, ke yo twouve ap travay kont enterè yo, e yo toujou fè tout sa yo kapab, an konplisite avèk enperyalism entènasyonal la, pou yo sabote yo e, evantyèlman, ranvèse yo.

Se yon grann diferans, e se sa ki fè nou pa dakò avèk moun k'ap mete yo nan menm mamit. E lefètke diferans sa yo reflekte diferans ant de vizyon radikalman opoze de lavi, li enpòtan pou nou poze aksan sou yo. An politik, gen lenminite ki sibjektif, psikolojik ouswa abstrè, ki baze sou lit pou pouvwa ant eleman opòtinis nan sen yon menm klas ki an konpetisyon ; genyen tou lenminite ki objektif ki baze sou enterè fondamantal ki dwa defann, keseswa bò kote klas dirijan yo ouswa bò kote pèp la.

Gen twa eleman enpòtan pou nou konsidere lè n'ap analize kriz fevriye 2004 la si n'ap gade evennman yo avèk objektivite. Premyèman, grann boujwazi ayisyen an ansanm ak enperyalism meriken e fransè bòykote e sabote, politikman e ekonomikman, dezyèm prezidans Aristid la depi anvan menm misye prete sèman, alòske misye pat vrèman yon menas pou liberalism ekonomik milye sa yo t'ap prone. Epitou, akoz de fason otokratik Aristid, ki fè li ekzèse yon izaj pèsonèl pouvwa a, misye vin alyene prèske tout klas politik ayisyen an, pi patikilyèman ansyen alye e asosye li nan kowalisyon FNCD a ki te ankadre li lè li te prezante kanditati l pou prezidan an 1990.

Dezyèm eleman kriz la se presyon pèp la sou Aristid, patikilyèman milye pov klas peyizàn lan ansanm ak lumpennproletarya nan vil yo, espesyalman Pòtoprens ak Gonayiv, ki te vote pou li e ki t'ap mande pou yo chita « bò tab » la, selon metafò Aristid limenm itilize. Pou yon boujwazi absolitis, *razetèis,* totalitè, ki vle pou l se sèl chen k'ap jape, e ki pat janm pataje anyen avèk pèsonn, menm demand minimal Aristid sila yo te bay pwoblèm.

Twazyèm eleman enpòtan lit la se sa m ta rele *antesedans-apresedans* fenomèm Aristid la. Antesedans paske lit pèp ayisyen an pou lavi miyò, sètadi pou gen jistis, manje, edikasyon e pou respè dwa tout moun, se yon lit istorik ki presede, ki te la anvan, Aristid, e ki ap kontinye jounen jodia menm apre pliske 10 zan Aristid pa opouvwa. Kidonk, jefò yon sèten milye petiboujwa pou atribye tout pwoblèm ayisyen a Aristid, se yon jebede pou bwouye tout kat la.

An rezime, kriz ayisyen an, si ou wetire kote lit pou pouvwa nan sen yon konfreri opòtinis li genyen tou, se yon lit de klas ki met ankoz entèrè ekonomik fondamantal plizyè antite sosyopolitik, e ki pap rezoud san yon politik revolisyonè ki drese yon balans nan sans jistis e respè dwa ak diyite tout moun, san wetire dwa ekonomik klas ki pi pov yo.

Se pa pa aza lit pèp yo toujou gen awè avèk latè, avèk zaksyon zòt pou apwopriye latè, e rezistans pèp yo pou kenbe kontinyasyon entimite yo avèk tè yo, avèk espas zansèt yo te mouri kite pou yo. Efektivman depi tan zansèt endyen yo—ki te pito sibi jenosid olye yo te kite kolon blan dezapwopriye e dezinifye yo avèk latè—, lit pou latè te toujou fondamantal. Avèk enplantasyon Nwa afriken yo e mizanplas sistèm esklavajis la, lit pou latè e pou chanjman nan kondisyon jeneral malere t'ap viv vin pran priyorite ; se pwoblematik sa a ki pa janm rezoud e ki ap kontinye nan kriz politik ayisyen jouk jounen jodia.

## Pòskolonyalism e neokolonyalism

Nosyon kouwè *poskolonyalism* oubyen *posmodènism* brouye konpreyansyon sou *kontinwite* pratik kolonyalis yo nan lemond ansanm ak pèseverans pwoblematik *modènis* kouwè itilizasyon

oubyen izaj lang kòm mwayen dominasyon, oubyen tou toutpwisans mache kapitalis la kòm faktè pou kontwòl sosyal. Kouwè Sylvia Molley di, Ewopeyen yo itilize konsèp « reyalism majik » la—ki te premye fwa fòmile pa Alejo Carpentier—pou te ranfòse pwòp vizyon rediksyonis yo fè de Amerik Latin. Men lang ak kilti Lamerik Latin lan enpòtan pou yo sèlman kòm relè enperyalism espayòl la ak mache kapitalis la.

Pandan entelektyèl tiboujwa ewopeyen e nò-ameriken ap diskite sou poskolonyalism oubyen posmodènism, gen tout yon pwojè neokolonyalis oubyen neoenperyalis ki ap pran pye e ki iyore totalman pa inivèsite k'ap ponpe nosyon poskolonyalis yo. Pwojè neokolonyalis sa a manifeste l paekzanp nan de koudeta kont Aristid yo an 1991 e 2004, oubyen tou nan envazyon Afganistan ak Irak pa Etazini an 2001 e 2003, oubyen ankò nan entèvansyon OTAN ak Etazini an Yougoslavi an 1999, an Libi an 2011, oubyen entèvanson LaRusi an Jòji an 2008, e ann Ukrèn an 2014. Nou rele entèvansyon sa yo *neokolonyalis,* paske menmlè yo rive nan yon epòk ki sanse depase pratik kolonyal yo antanke enstitisyon legalize, menmlè yo rive nan yon epòk ki gen ONI e ki sanse pwoteje dwa pèp, yo toujou itilize menm mwayen ak metòd kolonyalis 18èm ak 19èm syèk yo. An gwo, anyen pa nouvo anba solèy la.

## Pèspektiv pou avni ak konpletid ekzistansyèl

Nan konklizyon panorama istorik sila a, ki vle raple lektè yo sou reyalite kontanporen kriz ayisyen an, endepandan de *dualite* e vizyon patizan Lavalas-Konvèjans la oubyen Martelly-Opozisyon an, mwen ta renmen trase yon pèspektiv pou avni nan sans rèv liberasyon pèp ayisyen an—e nan sans revri yon powèt pou chanje lavi.

Toudabò, fòk nou tabli ke entèvansyon Etazini ak Lafrans nan kriz ayisyen an an 2004 agrave yon kriz politik ki te deja anpire. Olye l pote trankilite, demokrasi ak respè dwa moun jan sipòtè l yo te vle fè moun konprann, entèvansyon an pote represyon sistematik, briganday, lavi chè, povretarizasyon jeneral, e verifye yon prensip abitrè ki di si w se Etazini oubyen Lafrans ou ka chanje règ jwèt la jan ou vle (paekzanp chanje

yon gouvènman avèk yon kòmando), kontrèman ak jan sa fèt Ozetazini e ann Ewòp kote popilasyon an asepte altènans konstitisyonèl la menm lè gen kriz politik, kou nou te wè nan kriz prezidansyèl etazinyen an an 2000. Epitou li dekonstonbre tout akizisyon demokratik Ayiti te fè dis ane anvan yo.

Tranblemanntè an janvye 2010 la, ki ravaje Pòtoprens ak plizyè vil nan Sid-Ès Ayiti, vin agrave yon sitiyasyon ki te deja malouk. Pòtoprens etan yon sòt vil-nasyon, anpil moun egalegolize destriksyon yon pati Pòtoprens tankou destriksyon tout Ayiti ! Repons entènasyonal a devastasyon tranblemanntè a te manifeste an de manyè diferan : Youn se yon gran mouvman solidarite imanis soti nan plizyè peyi kòm Etazini, Kanada, Repiblik Dominikèn, Venezyela, Lafrans, elatriye ; yon lòt se itilize trajedi a ak vilnerabilite li ajoute nan sitiyasyon Ayiti pou ranfòse kontwòl enperyalis sèten peyi sou Ayiti. Etazini ak Lafrans anpatikilye anplwaye tou de manyè sa yo.

Yon kote, avèk èd òganizasyon non-gouvènmantal yo anpatikilye, te gen anpil èd ak asistans pratik ki sove lavi anpil moun ; yon lòt kote ranfòsman mekanis enstitisyonèl yo pou konsolide kontwòl peyi sa yo sou Ayiti. Lè nou di bravo pou youn—paske ankenn peyi pa dwe pèsonn asistans—, nou kondane lòt la, paske moun pa dwe sèvi ak trajedi natirèl pou domine lòt pèp.

## Ak de konsyans solidaritè kont charite

Menmlè nou ka salye ideyalism imanitè ki motive anpil nan volontè ak fonksyonè ONG yo (Òganizasyon Non-Gouvènmantal), anpil ladan yo, kouwè Partners in Health oubyen Fokal fè anpil diferans nan kalite vi popilasyon yo sèvi yo, nou dwe anmenmtan an gade ajisman yo, vwamenm rezondèt yo, avèk yon lespri pi kritik. Fot fondamantal ki souye panse nou se espere asistans entènasyonal ak òganizasyon filantwopik yo ka ba nou plis ke yo kapab, nan yon sans se fot yo paske yo gen tandans, pou yo ka enpresyone moun k'ap ba yo lajan an, gonfle akonplisman yo. Yo dwe estope fè tèt yo pase —e nou dwe estope pran yo—pou sovè pwovidansyèl ki kapab ranplase obligasyon ak prewogativ Leta. Esansyèlman, òganizasyon pwogresis ayisyen yo, enstitisyon nasyonal ayisyen

yo, gwoupman patriyotik ayisyen yo, intelligentsia ayisyen an, dwe bò kote pa yo tou konsevwa e met sou pye yon nouvo kontra sosyal ak yon pwogram devlopman nasyonal ki pa baze—e ki pa depann—sou charite entènasyonal, men sou pwòp resous entelektyèl e materyèl peyi a.

Resous sa yo dwe enkli nonsèlman resous ki deja la ap tann pou nou òganize yo, men tou resous ki potansyèl. Youn nan resous potansyèl yo se lajan dèt endemnite Lafrans dwe Ayiti a, yon endemnite, kou nou di yon lòt kote, ki tiye nan ze pwojè devlopman Ayiti ke yo estime nan lajan koulyea a plis ke 30 milya dola.

Gen yon lòt dèt imanite dwe nou, se dèt entèvansyon Ayiti nan plizyè konfli mondyal pou defann dwa moun, dwa pèp yo genyen pou otodetèminasyon, kou nou ka wè nan èd nou bay abolisyonis anti-esklavaj Ozetazini yo, èd nou bay konbatan pou liberasyon Amerik Latin yo, e menm èd pou sove endepandans Lagrès.

Pa gen lontan deja m reyalize kalite gwosè èd jèn eta ayisyen bay revolisyonè anti-kolonyalis latinoameriken yo kou, dabò, Francisco Sébastien Miranda, epi Simon Bolivar. Èd ann ajan, an zam, an lojistik, bato e menm twoup pou goumen. An kontrepati a èd detèminan Petyon bay Bolivar la, li mande l pou libere esklav nan tout peyi li wetire anba pat Espay yo. Bolivar onore dèt la, men aseptasyon li de anbago Etazini dekrete kont Ayiti a te rete yon gwo sous anbarasman pou Venezuela, men gran revolisyonè sosyalis Hugo Chavez pat bliye jès Ayiti, e se an rekonesans a jenewozite Ayiti ki fè li bay èd enpòtan li bay Ayiti apre tranblemanntè janvye 2010 la.

Asistans Ayiti bay konbatan liberasyon latinoameriken yo te motive pa *solidarite,* e non charite. Sa Ayiti te mande an retou, se pa t ni rekonpans, ni redevans, ni menm gratitid, men yon *ak de konsyans,* yon ak ki pa t benefisye l patikilyèman men ki esprime prensip rezondèt li : libète pèp yo.

## Konklizyon

Demand pou chanjman estriktirèl ann Ayiti pa yon demand nouvo, men li toujou fòmile nan mitan yon bann lòt rekriminasyon

ki ka toudi moun. Donk, demand pou chanjman an dwe fòmile avèk plis klate.

Nou ka pati de premis Frank Larak ak lòt kanmarad prekonize a, ki di Ayiti gen anpil resous—resous imen, natirèl, jewolojik e kiltirèl—ki sèlman bezwen pou nou idantifye yo, rasanble yo e mete yo aladispozisyon pwojè liberasyon chanjmantal pèp ayisyen an.

Entèvansyon ekstra-konstitisyonèl Etazini ak Lafrans nan kriz politik ayisyen an an 2004 la retade e agrave pwosesis refòm politik ki koumanse an 1986–1990 la. Li kreye yon sitiyasyon pourisman e deteryorasyon nan sistèm politik ayisyen an ke tranblemanntè janvye 2010 la vin anpire. Kreyasyon HIRCH la apre tranblemanntè a te yon afwon, yon souflèt nan figi prensip souverènte nasyonal yon peyi e l te posib paske Ayiti t'ap fonksyone sou pwotektora ONI.

Yon nouvo gouvènman ayisyen ki anbrase yon pwojè liberasyon nasyonal valid—ke l te eli demokratikman oubyen vin opouvwa pa vwa manifestasyon popilè—dwe mande anilman tout tèm pwotektora ONI yo.

Gouvènman sa a dwe mande pou Lafrans remèt bay Ayiti lajan endemnite li te fè Ayiti peye a, de 1825 a 1947 (li pase pèman dèt la bay Etazini apre okipasyon meriken ann 1915 la). Dirijan nouvo repiblik la te sètoblije peye bay Lafrans yon montan ki estime a 30 milya dola meriken nan valè lajan jodia pou swadizan restitisyon pou byen ansyen kolon te pèdi akoz revolisyon ayisyen an. Gouvènman Charles X la te voye plizyè bato degè fransè sou rad Dayiti a e menase pou li bonbade l si gouvènman Boyer a pa asepte demand lan. Gouvènman an asepte e sa koute peyi a tout bidjè pwojè devlopman li pou prè de de syèk jiska jounen jodia. Gen moun ki kritike Boyer ak klas dirijan ayisyen an alepòp la pou lefètke yo asepte peye endemnite a ; se konpreyansib, men keksyon an dwe fikse sou kiyès ki benefisye de vòl la ak kiyès li viktimize, olyede kiyès ki asepte tèm demand lan.

Lafrans, gouvènman fransè a ak nasyon fransè an jeneral, ki te benefisye de gran sous finansman pou pwojè devlopman pa l endemnite a te favorize li, gen responsablite jodia pou

yo remèt lajan an bay Ayiti. Se yon keksyon de lonè Lafrans. Endemnite a se yon dappiyanp istorik, yon eskwokri, ke jis jounen jodia Ayiti kontinye ap soufwi de efè li. Lafrans dwe redrese enjistis istorik sa a.

Etandone enpak estriktirèl obligasyon endemnite a te genyen sou pwojè devlopman Ayiti, li ta rekòmande pou Lafrans remèt lajan an kòm obligasyon finansman oubyen obligasyon kowoperasyon nan sèten pwojè enfraestrikti espesifik ann Ayiti.

Li endispansab pou genyen yon refòm lengwistik ann Ayiti alafwa nan ansèyman e nan tout administrasyon Leta yo, kote se kreyòl ayisyen an—alafwa oralman e ekritoryèlman—ki vin lang prensipal. Se yon kondisyon endispansab pou yon demokratizasyon reyèl ann Ayiti, dotanplis l'ap ede pwojè devlopman ayisyen an an jeneral.

Yon gouvènman revolisyonè ou refòmis konsekan ki anbrase valè imanis pou byennèt Ayiti dwe ensiste pou gen jistis pou viktim krim ak depredasyon sou gouvènman ayisyen ki pase opouvwa depi omwen dènye senkant tan ki sot pase yo. Ke nou fè l nan kad yon pwogram rekonsilyasyon nasyonal oubyen senpman nan kad pousuit jistis kont krim, se yon nesesite moral nou pa ka demake.

An n di tou, pou kore pèspektiv pou lavni n'ap layite la a, tout pwojè politik, sosyoekonomik oubyen kiltirèl nou ta renmen pou Ayiti pap janm reyisi si pa gen enstitisyon fò pou aplike e ranfòse desizyon k'ap pran yo. Donk, n'ap bezwen nonsèlman tabli enstitisyon fò ki ka kore nouvo politik nou pwopoze yo, men tou anmenmtan an eseye andwize kay pèp la e nan klas politik la anpatikilye, enpòtans respè enstitisyon e poukisa yo nesesè si nou vle tabli yon sosyete de dwa, yon sosyete ki gen jistis, yon sosyete vrèman demokratik.

Demantibilay pwosesis demokratik ayisyen an an 2004 te posib an pati paske pat gen respè pou konstitisyon ayisyen an, ni pou akò aktè politik yo te fè antre yo. Nou konprann yon istwa tribilasyon anba men kolon ak nouvo kolon fè nou devlope reflèks mawonnaj ki ede nou siviv nan yon anvironnman ostil ; men gen lè pou mawonnaj e gen lè tou pou bati yon sosyete ki baze sou dwa ak lalwa ke tout moun dwe respekte.

Lit pou chanjman ann Ayiti pandan demi syèks ki sot pase a, se yon lit kont abitrè, kont gwo konson fè militè, kont malfezans tontonmakout, kont kòmandman ak brigad neokolonyalis.

Tranblemanntè 10 janvye 2010 la, menmlè li pratikman agrave yon sitiyasyon ki te deja malouk, li ofri tou yon okazyon pou nou pati nèf e rebat kat la. Paske premye esè a echwe.

Nan tèks sila a nou eseye layite yon metodoloji kritik ki pase tout bagay anbay griy keksyonnman, nou eseye chachè ki sa ki dèyè poud maldyòk yo voye sou Ayiti a e nou remake se pa yon poud maldyòk majik ki koze malè nou, men pito ajisman zòt, enterè zòt, egoyism zòt, avaris zòt, swaf pouvwa zòt, ensten dominasyon zòt, kalkil estratejik zòt, elatriye, ki dèyè tribilasyon an ; e sa nou remake tou ki enpòtan : li toujou depann de noumenm pou nou fè yon bagay a sa ; li toujou depann de noumenm pou nou chanje lavi.

Finalman, an n di, yon Ayiti libere se yon Ayiti ki sonje rezondèt nesans li, ideyal imanis liberasyonèl ki te fonde l e friktifye l. Nan esè sila a, nou itilize ekspresyon « trayizon demokrasi » paske nou vle wetire kote *fatalis* konpreyansyon sou pwoblematik ayisyen an, nou vle wetire fo panse ki di se desten nou ki kondane nou nan pas sila a. Sa nou toujou ensiste di, se pa lanati ni desten ki koze pwoblèm nou, men ajisman sèten gwoup sosyal, sèten peyi etranje ak sèten politisyen ki wè enterè yo nan esklizyon ak dominasyon majorite pèp ayisyen an. Se yon aranjman istoriko-sistemik ki kòmanse e kontinye tout longè istwa, ki kreye yon reflèks dominasyon e ki ap bezwen pou nou kontrekare l, tan ke gen moun k'ap soufwi de li, pou nou devlope yon reflèks liberasyon.

Wòl syans politik se konprann orijinasyon fenomèn sa yo, kozalite yo, sètadi ki sa ki koze yo e ki sa nou ka fè pou nou prevni oubyen konbat yo. Kòman kreye espas moun ka viv byen, espas moun ka viv yon vi rejwisan, espas tout moun respekte dwa ak diyite tout lòt moun. Dwa sa yo enkli tou, natirèlman, dwa pou moun pale, aprann e jwi lavi l nan pwòp lang li. Se yon revandikasyon fondamantal.

# Pèsistans prejije malpanse kont kreyòl ayisyen

Nan liv kritik literè bileng mwen ekri sou literati ayisyen, *La Parole indomptée/Memwa baboukèt,* mwen montre kapabilite izaj lang kreyòl ayisyen an nan yon nivo egal-ego ak lòt lang etabli e respekte yo, patikilyèman an relasyon ak lang fransè. Chapit sila a ap kontinye fokalizasyon, atansyon fikse, nou mete sou langaj e sou kouman sosyete nou an itilize l pou eskli, domine e eksplwate lòt moun.

Apa tablisman premis sa a, nou vle tou wetire lasi nan zye moun ak lèd yon jefò nou rele « dezonbifikasyon », kote n'ap denonse tout vye prejije ak iyorans ki pètinàmman vle mistifye e kenbe moun nan iyorans pou anpeche yo konprann mekanis sosyal, ekonomik, lengwistik e politik yo ki tabli nan sosyete a e ki la esprèseman pou ranfòse sistèm dominasyon/eksplwatasyon moun pa lòt moun lan ki koze malè, mizè anpil moun.

Travay dezonbifikasyon an enplike ekspoze e devwale prejije nou rankontre nan vi sosyal nou, nan relasyon nou ak enstitisyon respekte yo kouwè administrasyon Leta yo, Lekòl, Inivèsite, Legliz, Edisyon, Komès, fonksyon liberal yo kouwè Lamedsin, Lalwa, elatriye. Kou Michel Foucault montre, *relasyon pouvwa* entegre nan manmèl tout enstitisyon sa yo, e yo rejwe nan relasyon lengwistik yo nan tout kwen sosyete a.

## Prejije kont lejitimite kreyòl

Nou remake tou, malgre gran pwogrè aseptasyon lejitimite kreyòl la ap fè nan konsyantizasyon Ayisyen, anpil Ayisyen kontinye ap itilize fransè nan sa yo konsidere kòm evennman enpòtan nan vi yo kouwè maryaj, batèm, anivèsè, antèman, elatriye. Espesyalman antèman ak maryaj. Jès ewoyik Yvon Lamour a mwen lwanje nan liv mwen an *Critique de la francophonie haïtienne* (2007)— kote misye antanke parenn nòs te fè diskou anlonè marye yo an kreyòl ayisyen—, jès sa a pa repete nan sosyete ayisyen an jeneral, patikilyèman nan milye zòn iben

yo oubyen nan Dyaspora a (nan milye riral oubyen peyizan yo, popilasyon an anplwaye kreyòl nan rityèl sa yo nan pwopòsyon majoritè, daprè estimasyon anpirik pa nou).

Mwen toujou twouve l dwòl nan antèman ak maryaj an patikilye seremoni yo kontinye ap mennen nan grann majorite nan ka an fransè. Yon kanmarad di nou dènyèman nan seremoni maryaj li, fanmi mari li refize kategorikman pou seremoni an (diskou, prezantasyon, elatriye) fèt an kreyòl ayisyen. Yo prefere fransè oubyen anglè, men pa kreyòl ayisyen ke yo konsidere enferyè. Sa ki pi tris la, menm moun sa yo pa pale ni fransè ni anglè nan yon konpetans elve, eke lang yo ka pi eksprime panse yo ak ide yo ladann se lang kreyòl ayisyen an yo pale lakay yo chak jou avèk fanmi yo, avèk zanmi yo, avèk vwazen yo, avèk moun yo travay ak yo, nan legliz yo, nan mache komin yo.

Nan plizyè etablisman kouwè labank ak otèl mwen vizite ann Ayiti, patikilyèman nan Pòtoprens ak Petyonvil, mwen wè moun k'ap sèvi piblik la—ajan, kesye, kesyèz, sèlzmann, elatriye—ki adrese yo an fransè. Poukisa sèvitè sa yo pa adrese moun yo an kreyòl ayisyen ? Dabò se pou etabli yon distans de ran, pou yo siyale yo edike (paske pale fransè nan lespri sosyete a vle di moun edike, byenke gen yon pwovèb ki di *pale fransè pa di lespri*). Epitou tabli yon siperyorite. Pi gwo benefis esklizivite lengwistik sa a bay dirijan etablisman sa yo, li anpeche yon moun ki pa konn pale fransè pale twòp, donk kenbe li swa l pou l pa keksyone regleman etablisman an, swa pou l pa revandike dwa li. Se yon fenomèn nou wè pi patikilyèman nan tribinal kote pwosedi yo ap mennen an fransè, ant grefye, pwokirè, avoka ak jij ki pale fransè, tandiske defandan an oubyen asiyan an pa pale lang lan. Rezilta : Moun lan pa ka defann dwa li. Se yon fòm de esklizyon ki fèt avèk èd baryè lengwistik.

Konsènan refi pou chante antèman oubyen konsakre maryaj an kreyòl ayisyen an, rezonnman ki deyè li sèke, antanke lang ki pa rekonèt kòm konplè ni lejitim, konpare ak fransè e anglè ki konsidere kòm konplè e lejitim, yon konsekrasyon enpòtan kouwè maryaj oubyen antèman, ki mande yon

rekonesans sosyal lejitim e lejitiman, li klè nan zye enterese yo ke seremoni an dwe fèt an fransè ou ann anglè. Se tris, men se reyalite. Natirèlman, pratik sosyal sa yo souvan rive enkonsyamman, antouka enterese yo konn pa wè gen anyen mal ladan yo.

## Kritik senpatik e kritik esklizyonis

Genyen plizyè kritik kreyòl oubyen anti-kreyòl nan milye entelektyèl ayisyen an. Youn se yon kritik konsèvatè de dwat ki sèlman vle konsève *statu quo* a e ki privileje lang ak kilti fransè a nan dezavantaj kilti ak lang kreyòl ayisyen an. Se moun zanmi mwen Idi Jawarakim rele « *frankolonize* » yo. Genyen tou yon kritik de goch, ki asepte premis lang kreyòl ak kilti vodou a eksprime e reprezante idantite fondamantal pèp ayisyen an, men ki di tou, kouwè Jean Métellus te di, ou pa ka fè lasyans ladann, ou pa ka di « bagay serye » ladann. Kan moun sa yo pa omojèn, li gen anndann tou moun kouwè Leslie Péan, yon ekonomis e istoryen ki, kontrèman a Métellus, rekonèt *konpetans* lang kreyòl la kòm lang totalkapital nan matyè lasyans ak gran savwa, men ki drese lis *obstak* ki fè li pa ka vin lang prensipal sitèlman wo, ou ka di se yon bagay ki pap janm rive !

Nan yon esè kritik misye ekri an mas 2014 ki titre « *Marasme économique, transmission des savoirs et langues* »1, li montre senpati li anprensip pou Akademi Kreyòl Ayisyen an, men li di tablisman yon enstitisyon korèk konsa se prèske yon rèv enposib sil pa antreprann nan yon sitiyasyon revolisyonè, pi presizeman nan kad yon nouvo modèl sosyete.

An n site misye yon ti jan plis paske tèks sila a se yon tèks majisteryèl kote Péan brose yon tablo lisid, reyalis e sistematik sou sitiyasyon lengwistik ayisyen an nan kad kriz politiko-ekonomik konik la. Misye di w depi nan papòt esè a se « *sèl yon diskou kritik sou kreyòl ayisyen an ki ka ede defansè kreyòl yo mete sou pye dispozitif ki kapad anpeche yon denatirasyon popilis* ». Misye di anpil lang kouwè fransè oubyen italyen se ansyen kreyòl ki derive de laten, li siyale pwoblèm lengwistik ayisyen an makonnen ak pwoblèm politiko-ekonomik yo eke ou pa

ka rezoud youn san w pa rezoud lòt yo : « *Valorizasyon kapital lengwistik kreyòl ayisyen an pa dwe mennen nan yon nouvo esklizyon mas yo. Bi Leta maron an se te pou toujou majinalize majorite peyizan yo. Se esklizyon pèp la sou plan politik e ekonomik ki koze konsekans esklizyon li sou plan edikatif, lengwistik ak kiltirèl.* »

Patikilyèman nan estad sistèm globalis n'ap viv la, paske misye panse pwoblèm lan se pa pwoblèm chwazi lang, men rechèch konesans, « *konesans se richès* » misye site presèp etidyan ayisyen ki t'ap etidye an polonè nan Inivèsite Vasovi te di li an 2011. « *Ki sa Leta dwe fè pou finanse pwomosyon ak ansèyman kreyòl men tou fransè, anglè ak espayòl ? Konba a dwe mennen sou de fwon : fwon analfabetism ak fwon iletreism.* »

Misye di menmlè milyon dola Science Foundation bay pwofesè MIT Michel DeGraff pou l devlope ansèyman lasyans ak teknoloji an kreyòl ayisyen se yon pa nan bon direksyon, li mande tèt li sil pa ta preferab pou se te Ayisyen ki finanse yomenm pwòp ansèyman lasyans ak savan pa yo : « *Etranje ap toujou kontinye pran nou pou move komedyen si nou pa fè jefò desizif pou pran anchaj pwòp tèt nou. Gouvènman ayisyen an te ka finanse DeGraff olyede finanse kanaval ! Gouvène, lè yon nonm pa ni bèt ni mechan, se kapasite pou fè chwa konsa.* »

Nou dakò avèk misye lè li di eleman pou konstwi depasman kontradiksyon fransè/kreyòl la ekziste ann Ayiti. Misye di li pè pou kesyon kreyòl la pa kreye divizyon nan sen demokrat ayisyen yo « *retorik ak pratik reyaksyonè yo posib alafwa an fransè e an kreyòl* ». Li ajoute : « *Mande pou chanje lòd finansye ki koze malsite ekonomik e ekolojik n'ap viv la dwe rete keksyon priyoritè nan yerachi pwoblèm pou n rezoud pou chanje lavni nou. San yon nouvo modèl sosyete demand pou chanjman an ap toujou rete siperyè parapò ak lòf nan mache lengwistik la. Vijilans dwe rete derigè si nou vle evite pou fòs statu quo yo pa manipile kreyòl ayisyen an.* »[2]

Mwen dakò ak Péan anprensip etandone yon politik sosyal kote kreyòl ayisyen an valorize, respekte e sèvi kòm lang prensipal nan enstitisyon Leta yo ak nan lavi chak jou, ap nan limenm yon bagay revolisyonè ; men kote mwen pa dakò avèk Péan se lè li sigjere pou nou tann anvan nou fè yon bagay ak sa paske nou gen lòt priyorite.

Mwen pa dakò paske si nou fè menm rezonnman an nan lòt sitiyasyon lenjistis, inegalite, ak abi pouvwa nan sosyete a, kou paekzanp salè yo peye travayè oubyen nan kondisyon travay malouk moun ap travay, oubyen nan kondisyon kay moun ap viv, oubyen ankò nan mank swen lasante, nou ka di fòk nou ret tann revolisyon pou nou ka chanje oubyen amelyore yo. Si nou panse konsa, nou pap tabli sendika ouvriye oubyen sendika lokatè, ni lalwa sou afòdabilite lwaye, ni lalwa sou asirans sante. Si nou suiv lojik premis chanjman serye ap ka rive sèlman apre (e nan kad) yon chanjman revolisyonè, n'ap sèlman konsantre sou priyorite pou n kreye yon nouvo sosyete san pote atansyon nou sou kondisyon anpirik, aktyèl, reyèl, moun ap viv *koulyea.*

Eksperyans rejeksyon nan rapò pouvwa ant lang ann Ayiti se pa yon bagay abstrè, li antrave e afekte lavi chak jou moun yo ap viv. Kou yon sendika ouvriye oubyen yon sant lasante, yon akademi osèvis yon lang domine ka jwe yon wòl non pa sèlman rezistans, men tou yon wòl prevansyon kont degrenngolad, kont pèdisyon, li ka ede tou nan afimasyon idantitè kominote domine a, donk santiman pozitif li genyen pou tèt li.

Kritik Péan yo enpòtan antanke kritik kont demagoji lengwistik, ki (kou misye montre w nan ka jan kèk eleman nan rejim Janklod Divalye te konpòte yo), fè menm travay ak mistifikasyon lengwistik la, men kritik yo dwe mennen nan kad yon jefò anpirik konkrè pou chanje sitiyasyon an.

Apre mwen wè menm fenomèn esklizyon kreyòl la opere nan plizyè antèman m'ale nan Boston ant ane 2000–2014 yo, ka moun ou ta panse ki te ka konnen e panse otreman, mwen vin konprann enfliyans ak enpaktizasyon pwofon ideyoloji frankofil dominan an genyen nan psikoloji sosyal moun yo, e yo vin manifeste nan rityèl evennman sosyal chak jou yo. Pwoblematik lengwistik yo, menm antanke eleman *kontraryan* nan lòd sosyal la, pa gen yon twò gwo plas nan yerachi priyorite enpòtan yo, sepandan, diminisyon nan yerachi priyorite enpòtan yo pa vle di yo pa gen enpòtans nan kondisyon jeneral malsite ak dominasyon moun yo ap viv la, ni tou, pou rezon sa a, nan pwojè liberasyon oubyen pwojè konpletid ekzistansyèl moun yo.

Mistifikasyon lengwistik Ayisyen an makonnen nan mwèl li e fè li *entènalize* premis alyenan dominasyon yo enpoze sou li a. Se sa ki esplike menmlè lang kreyòl la se lang prensipal li—e souvan sèl lang li pale nan tout relasyon pèsonèl e sosyal li—, li vin adopte yon lang li pa two konnen lè li ap mennen bagay li konsidere enpòtan nan lavi li. Frantz Fanon pale de fenomèn sa a nan zèv li lè l pale de tinèg Matiniken ki sot nan metwopòl Lafrans k'ap aji diferan, tankou yo siperyè sa yo ki pat janm kite lil la.

Alafendèfen, mwen dakò avèk Leslie Péan lè li ensiste sou nesesite pou nou met sou pye enfraestrikti ki nesesè yo pou nou kore pwojè chanjman lengwistik nou anvizaje yo, men sa pa nesesèman bezwen fèt *anvan* nou lanse refòm lengwistik ann Ayiti. Anfèt, se reyalite anpirik la, antanke sistèm etabli, antanke *epistemè* (pou anplwaye konsèp prefere Foucault a), ki anpeche tablisman enfraestrikti ki nesesè yo pou chanje sitiyasyon an.

Kan sosyete ayisyen an an jeneral vin asepte lang kreyòl la kou yon lang ki reprezante li e ki eksprime ideyal ak vizyon ekzistansyèl li, se lè sosyete ayisyen an ap vin vrèman libere de konsepsyon kolonyalis ou neokolonyalis yo ki vle kenbe li e sa li ye anba chenn. L'ap vin gen konpletid ekzistansyèl lè li afime idantite kiltirèl lejitim li e sèvi ak lang kreyòl li a san konplèks e san wont. Men pou sa rive, fòk nou koumanse jefò yo menmlè chimen an parèt long.

## Senbolism negatif rekalsitran sou mache lengwistik lan

Byenke pwoblematik enferyorizasyon kreyòl ayisyen an pa janm kite konsyans pèp ayisyen, ki di w kareman *pale fransè pa di lespri*, se sèlman vè zòn mitan disnevyèm syèk kalandriye ewopeyen an, avèk anpatikilye travay de frè Nau yo, Emile ak Ignace (1808–1860), ansanm ak zèv literè yo te rele « woman peyizan » yo, ki te pratike filannen kreyòl nan fransè, ke gen yon kritik plizoumwen atikile sou rapò ant lang ann Ayiti. Klas entelektyèl la toujou chache fè l parèt kòmsi pwoblematik la pa janm ekziste.

Chwa lafransite (lang ak kilti fransè a) kòm alafwa lang lejitim, referan entelektyèl e estanda valorizasyon, fè kreyòl la pase kouwè li se yon *estigma*, yon move bagay ou pa vle asosye ak li. Premye bagay kò anseyan Frères de l'Instruction Chrétienne yo fè apre Leta bay yo monopòl edikasyon ak enstriksyon ann Ayiti daprè Konkòda an 1860 ant Sen-Syèj ak Leta ayisyen an, se dekrete entèdiksyon pou elèv lekòl pale kreyòl kit nan klas kit menm nan lakou lekòl la. Yo ba ou yon « jeton », yon mak negatif, chak fwa yo detekte w k'ap pale kreyòl. Yo fè w santi w tankou yon kriminèl, yon òlalwa, lè w'ap pale lang manman ak papa w te aprann ou an. Sa k pi mal la, sosyete a vin jije w parapò ak degre konesans ou genyen de lang fransè, si w te konnen Lafontaine, Corneille oubyen Madame de Sévigné. Nivo grandèt ak estanda pèfeksyon yon sitwayen ou sitwayèn baze sou non sèlman mwayen ak resous materyèl li genyen, men sitou degre konesans, metriz ak fasilite li genyen nan anplwayaj lang ak kilti fransè a.

Natirèlman, tout fason panse sa yo kreye yon « epistemè », yon sistèm panse, aksyon ak konpreyansyon dominan ki koryas e ki reziste tout konsepsyon ki pa ale nan sans li. Se efè epistemè sila a n'ap viv jounen jodia. Anchennman, antrapman ak makonnaj epistemè an kreye ka Ayisyen an anpil kondisyonnman ak reflèks ke souvan li pa menm reyalize.

Resamman dyektris yon òganizasyon dwa moun mwen konn travay avè l mande mwen pou m entèprete an fransè *olyede* an kreyòl ayisyen, jan sa te dakò avan an, pou yon gwoup Ayisyen ki pa pale anglè. Rezon li bay nan imèl li voye pou mwen an, sèke gwoup Ayisyen mwen ta pral entèprete pou yo a di li yo pale fransè, donk li panse li ta bon de preferans pou m entèprete an fransè paske ap gen yon Mawokèn nan asistans lan ki pale fransè men ki pa pale kreyòl ayisyen. Mwen reponn dyektris la e di li non, mwen pap entèprete an fransè paske se pa tout Ayisyen ki pale fransè ki pa yon fransè tèt anba. Li voye yon lòt imèl ban mwen e di m tout moun nan gwoup Ayisyen an di li yo pale fransè eke se pa pwoblèm pou m entèprete an fransè.

Mwen voye yon dènye imèl bay li ki di se sèlman 10 ak 15 pousan Ayisyen ki pale fransè, men Ayisyen pap janm admèt yo pa pale fransè paske se yon estigma, yon bagay ki fè w parèt mal, si ou pa pale fransè. Mwen di li se yon keksyon de prensip pou mwen eke li dwe fè m konnen si m bezwen vini fè entèpretasyon kreyòl li te orijinèlman asiyen m lan. Li reponn mwen pou l di non, pa gen pwoblèm pou m vini entèprete an kreyòl ayisyen pou gwoup Ayisyen yo, eke li espere li pat ofiske m. Dyektris la se yon dam janti e dedye pou l ede lòt moun. Li di m mwen louvwi je l sou yon pwoblematik li pat konnen.

Sa ki enteresan an, lè m rive nan reyinyon an, ankenn nan Ayisyen yo pat fè ak de prezans, donk mwen fini pa entèprete pou Mawokèn lan, ki li te la ! Yon lòt bagay mwen remake, li sanble dyektris la te gen tan pran desizyon pou l elimine kreyòl ayisyen sito l ke l te fin pale a gwoup Ayisyen yo paske nan feyè literati ki te prepare pou reyinyon an te gen an fransè, ann espayòl ak pòtigè men pa ann ayisyen…

Ti ekzanp mwen bay pi wo a, se yon reprezantasyon sou yon plan « mikwososyolojik », toupiti, sa ki rive sou grann echèl ak nan yon popilasyon pi laj prèske chak jou ann Ayiti, ak nan tout milye Ayisyen.

Yon moun mwen rakonte istwa sa a panse rezon Ayisyen yo pat vin nan reyinyon an gen awè ak lefètke yo panse reyinyon ta pral fèt an fransè, donk posiblite pou ekpoze defisyans fransè yo an piblik. Donk anpeche yon anbarasman ki ka deklase yo nan zye patisipan yo (menmsi yo pa gen ankenn pwòblèm pou admèt menm defisyans lan ann anglè).

## Izaj lang kòm mwayen pou dominasyon ak esklizyon

Nou ta renmen isit la tou poze aksan sou yon pwoblematik ki, menmlè li pa parèt prensipal nan trajedi ayisyen an, fè pati de eleman santral yo ki mangonmen pwojè liberasyon ak devlopman peyi Dayiti. Pwoblematik sa a se izaj lang kòm mwayen pou domine e eskli majorite pèp ayisyen an.

Efektivman, itilizasyon lang ak kilti fransè pou eskli pèp la se yon sòt de peche orijinèl ki anpwazone reyalizasyon ideyal

liberasyon ak devlopman peyi a. Toudabò, alòske peyi a te rive pran endepandans politik li parapò ak Lafrans, kontwòl kolonyal Lafrans kontinye pa vwa kiltirèl e lengwistik. Nonsèlman anpil nan premye ekriven ayisyen yo te imitatè kouran literè ki te predominan an Frans, tout sistèm edikasyon ayisyen an vin tabli selon modèl ansèyman ann aplikasyon an Frans, e selon paradigm epistemolojik klas entelektyèl fransè a an jeneral. Sètensi, *chwa* sa a vin ede reprime altènatif kiltirèl e epistemolojik kilti ak relijyon afriken mas esklav yo te ofri. Malgre sivivans rezistansyèl relijyon ak kilti vodou a ka majorite pèp la, an reyalite kilti ak lang fransè a rete paradigm dominan ann Ayiti (pre-endepandans e pos-endepandans) pou pliske twa syèk jiska jounen jodia—yon reyalite ki te ede konsolide avèk èd enstitisyon kouwè Les Frères de l'Instruction Chrétienne.

Difètke paradigm oubyen epistemè edikativo-lengwistik sa a, aprè plizyè syèk dominans, bay yon rezilta ak eritaj edikatif si dezolab e deplorab (65% analfabèt, soudevloman andemik, kondisyon lavi mizerab, elatriye, menmsi sila yo enkòpore nan dominasyon sosyo-politik la an jeneral), li montre klè pou nou li endispansab pou nou jwenn yon altènatif. Altènatif la se yon pwojè lengwistik, edikatif e kiltirèl ki anbrase e valorize kilti ak lang kreyòl ayisyen an. E ki anbrase tou prensip edikasyon se yon dwa inivèsèl, se pa yon privilèj pou sèlman yon ti gwoup moun genyen. Paske l se yon dwa lelit dominan an pa ta renmen pou rès popilasyon an jwi, yo vin rann li chè e inaksesib pou anpil moun. Epitou, yo atifisyèlman ogmante valè sosyal li obenefis yon ti klik privilejye.

Tout pwojè pou yon Ayiti miyò dwe gen ladann yon politik lang ki revèse sitiyasyon dominasyon yon lang minoritè sou yon lang majoritè a. Li dwe gen ladann yon politik kiltirèl ki valorize eritaj ak valè imanis pa nou, olyede *jakorepetism* ki karakterize anpil nan pwodiksyon kiltirèl nou yo.

Etandone yon refòm lengwistik e kiltirèl, pou l efektif, dwe rive nan kad yon praksis pou chanjman sosyetal, nou dwe travay tou pou mete ann Ayiti enstitisyon ak estrikti etatik e sosyal ki pwomouvwa *anmenmtan* jistis sosyal ansanm ak yon ideyal imanis inivèsalis, sètadi yon pwojè sosyete ki respekte

dwa tout moun, fi kou gason, granmoun kou timoun, moun lakay kou letranje, genyen pou viv byen e anpè, avèk respè pou entegrite kò l ak lespri l.

Yon politik liberasyon ki entegre lang kreyòl ayisyen an kòm lang prensipal pou edikasyon e lang prensipal pou travay nasyon an ap vin andwize ka Ayisyen an yon respè pou tèt li ak yon santiman misyon pou fè peyi l sot nan malè lamizè. Li ka elve tou nivo edikasyon popilasyon an paske moun aprann pi byen lè yo anseye yo nan lang yo, e meyè konpreyansyon ap mennen ak meyè jijman, donk meyè desizyon. Edikasyon ak liberasyon espirityèl oubyen liberasyon nanm ka kreye yon dinamik kreyatif ansanm ak yon nouvo bio-politik ki ankouraje sa ki bon, sa ki valab, sa ki dirab, sa ki respekte entegrite ak diyite èt imen.

## Yon kritik presyozite gramatikalo-pèfeksyonis ayisyen an

Nan liv li *Les mots et les choses,* Michel Foucault mansyone anpasan wòl koutye nòmalizasyon piblikasyon *Grammaire générale* la te jwe an Frans nan XVIIIèm syèk ewopeyen an. Byenke li pat di l kareman, ou santi enkyetid filozòf « relasyon pouvwa » a ki redoute kote *political correctness* ak wòl veyè tanp kodifikasyon gramatikal la ka genyen. Misye di konsa : « Analiz montre korelasyon ki ekziste diran tout laj klasik la ant teori reprezantasyon yo e teori sou langaj yo, sou òd natirèl yo, sou richès e sou valè. »

Mond fizik nou ladann lan ekziste andeyò mo yo, men langaj moun, lè yo nonmen yon bagay, bay bagay sa a lòt fonksyon oubyen finalite, yo tounen mond, nati, ekzistans : « Lè yon moun pale de 'blanchè' se yon kalite li vle deziye, men li itilize yon sibstantif pou li deziye endividi ki ekziste pa yomenm. Sa pa vle di sèl lwa langaj obeyi se lwa reprezantasyon, men okontrè li gen avèk pwòp tèt pa l e nan pwòp fòs pa l rapò ki idantik avèk reprezantasyon. » Misye di jeneralite oubyen inivèsalite *Grammaire générale* la pat gen twòp awè ak règ gramatikal ki ka komen a tout domèn lengwistik, men « avèk fonksyon reprezantasyon diskou—keseswa fonksyon

vètikal li ki deziye yon reprezante oubyen fonksyon orizontal ki lye li avèk menm mòd panse a ».[3] Se pou rezon sa yo sireyalis fransè yo te atake konfòmism boujwa a ansanm ak konvenans lengwistik, alafwa nan langaj pale e alekri, ke yo denonse kou youn nan kadav santi sosyete a.

Lelit entelektyèl ayisyen yo toujou itilize yon sòt presyozite gramatikalo-pèfeksyonis nan anplwayaj lang fransè a selon gramè ki apwouve pa Depatman Edikasyon Fransè oubyen pa Akademi Fransè oubyen tou pa michan mètapanse nan LaSòbòn. Kou nou siyale piwo a, se yon pratik Foucault di klas noblès ewopeyen yo kòmanse depi nan epòk klasik la, men nou panse ki kòmanse depi pi lontan ke sa e ki komen a tout sosyete ki genyen klas konstitye oubyen tou lidèchip dirijan. Natirèlman klas boujwa ki vin pran pouvwa nan plizyè peyi ewopeyen apre Revolisyon Fransè a kontinye pratik sa yo, ki ba li yon ranpa kont klas defavorize yo.

Kou nou ka wè pratik itilizasyon sibtilite lang pou eskli lòt klas yo oubyen pou endike yon siperyorite pa esklizif pou Ayiti, men ann Ayiti, avèk an patikilye enpozisyon edikatif ak enfliyans Frères de l'Instruction Chrétienne yo, ki kontwole tout kirikilòm lekòl ann Ayiti, e ki pouse yon fransizasyon miskle, avèk èd rigwaz ak lawont, pratik esklizyon ak meprizasyon an vin tounen yon reflèks kote moun jije lòt moun daprè jan yo pale, pwononse e swiv règ gramè lang fransè a.

Ayisyen terifye fè fot òtograf ouswa fot gramè an fransè ; anfèt gen moun ki rejte valè tout yon atik, pafwa menm tout yon liv, lè yo wè fot òtograf ouswa fot gramè ladann. Anpil nan yo pa okouran anpil relachman règ Akademi Fransè fè, nitou fot gramatikal ou jwenn detanzantan nan tanp entelektyèl fransè kouwè *Le Nouvel Observateur* ouswa *Le Monde Diplomatique.* Ou ka di moun sa yo pi katolik ke lepap oubyen pi fransè ke Akademi Fransè.

Byenantandi li toujou rekòmande pou yon moun k'ap sèvi ak yon lang, keseswa pale oubyen alekri, pou li anplwaye l byen, selon règ li. Genyen ka se yon ekzijans pwofesyonèl pou yon moun itilize konvenabman lang anvigè nan sosyete a, men ann Ayiti, konsènan ka fransè a, se yon sòt blasfèm,

yon peche mòtèl, si ou pa di yon fraz byen an fransè oubyen si ou senpman pa konn pale fransè. Moun yo ap viv nan laterè pou moun pa dekouvri yo pa konn pale fransè. Youn nan rezon Pè Nikola koule m nan ekzamen katechism lè mwen te timoun se lefètke mwen mal pwononse *extrême onction*, yon ekspresyon mwen te gen difikilte pou m pwononse. Difikilte sa a fè mwen pat etidye leson an kòmsadwa.

Genyen anpil « ti-mès » ayisyen ki kore reyalite prejije anti-kreyòl ann Ayiti, paekzanp si ou ale nan yon bal e mande yon fi danse an kreyòl, nan 90% ka l'ap refize w. Mankman pwotokòl konfò sila a ka koute w plis ke yon dans, li ka koute w yon pwomosyon, li ka koute w ran w ak respè w nan sosyete a. Nan fasafas nan televisyon Michel Martelly te genyen ak Mirlande Manigat diran kanpay prezidansyèl la an 2011, li toujou ensiste pou l pale fransè, yon fason pou montre li kalifye paske l ka pwononse kèlke fraz fransè konvenabman. Se menm ti prejije anti-kreyòl sa a ki fè l vin mande se fransè ki pou lang travay Ayiti nan CARICOM, pa kreyòl ayisyen, lang pèp la.

Anpil fwa ekriven Max Manigat, yon bibliyograf ayisyen ki itidye izaj rejyonal lang kreyòl ayisyen an (e ki konpile yon asanblay travay ekstraòdinè sou mo ak ekspresyon kreyòl rejyonal yo ansanm ak sou zèv ki pibliye an e sou kreyòl ayisyen), voye imèl ban mwen pou l endike yon movèz anplwa nou fè de yon mo ouswa ekspresyon kreyòl ayisyen. Yon kote mwen apresye l paske mwen wè misye montre respè pou lang lan paske l konsidere l kou yon lang enpòtan ki gen dwa a bon anplwayaj kouwè fransè. Yon lòt kote mwen santi li kou yon anpwizonnman lang lan nan yon jakèt etwa e fèmen. Konpare ak fransè oubyen anglè—e san tonbe nan anachism lontan an kote tout moun te ekri kreyòl jan yo vle—, anpil mo nan kreyòl ayisyen pèmèt izaj fakiltatif, sètadi de ouswa plizyè fason aseptab pou anplwaye yo, depann de rejyon oubyen milye entelektyèl ki itilize yo oubyen ekri yo.

Lè mwen te fèk tande mizik Bob Marley yo mwen te sansibilize pa sajès rebèl ki genyen dèyè chak mo li itilize nan chante l yo. Epitou mwen remake yon lòt bagay : Byenke

chante l yo itilize yon anglè jamayiken *nòmal*, sètadi ki ka plizoumwen konprann pa nenpòt lòt anglofòn, li pran anpil libète nan alafwa chwa lang ak nan rigè gramatikal lang anglè a. Aprètou, li te gen opsyon pou l chwazi chante nan yon anglè Lond kouwè anpil Ayisyen fè nan fransè Pari. Mwen toujou twouve li enteresan e revolisyonè, paske, kouwè sireyalis fransè yo, li montre santiman lang lan eksprime pi enpòtan ke nan *fòm* li atikile li.

Si w pase tan ap diskite sou kiyès ki ekri yon mo pi byen, mwen asire w gen anpil lòt bagay denpòtans kapital k'ap chape w, kouwè senatè sou Papa Dòk yo ki te pase tan yo ap diskite sou ki bonn anplwayaj yon patisip pase tandiske peyi a t'ap anglouti nan tirani. Se ti nyans sa yo nou pa souliye ase. Plezi lespri ap pi otantik si l debarase l de ankonbreman mistifikasyon k'ap layite lakansyèl pou lòlòy Bouki. Yon revolisyon lengwistik ann Ayiti ap louvri yon bèl lavwa pou revolisyon sosyopolitik—e *vice versa*. An n atandan pa gen anyen k rete yon ekriven, e chak sitwayen ak sitwayèn, pou yo aprann ekri kreyòl ayisyen e travay ak li kou yon zouti serye pou alafwa kominikasyon, edikasyon, divètisman, medyòm konesans. Ap gen revolisyon esansyèlman, lè gen yon senbyòz, yon tyaka konvèjans, ant liberasyon sosyopolitik e liberasyon lengwistiko-espirityèl, yon estad *de-desouneman* nanm, yon etap dezonbifikasyon.

An n espere prejije elitis nou mansyone piwo yo pa repwodui nan yon nouvo *epistemè* kote lang kreyòl ayisyen an vin pran plas lejitim li nan sosyete a. Esklizyon ak meprizasyon pa vwa presyozite pèfeksyonis la ka rive tou nan kreyòl ayisyen, men, pou sila yo ki kwè lang dwe yon enstriman liberasyon, men non yon enstriman esklizyon, nou ka anpeche pou kreyòl ayisyen an vin tounen konsa, paske kreyòl ayisyen an se yon senbòl rezistans yon pèp ki vle di li ekziste, se yon afimasyon sa l ye ; akoz senbolizasyon ak aspirasyon sila yo, li pa dwe sèvi kou lang pou eskli, domine e meprize.

## Parite pwopòsyonèl kont devyans monopolistik

Nan jefò pou nou konsevwa yon politik lang ann Ayiti ki jis e ekitab, nou vini avèk konsèk *parite pwopòsyonèl* la kote gen yon

respè ak ekilib de baz ki tabli ant de lang nasyonal ayisyen yo (kreyòl ayisyen ak fransè) men ki rekonèt enpak konsiderab aksyon negatif pase yo genyen kont devlopman lang kreyòl ayisyen an, ansanm ak enpòtans grann majorite demografik ki pale li a. Se kouwè politik Ameriken yo rele « *affirmative action* » an, yon jewò koreksyon ansyen enjistis pa mwayen ratrapaj benefik nan tèm kout e mwayen.

Sepandan, genyen yon pwen nou ta renmen souliyen kantilsaji relasyon ant lang ann Ayiti, se tandans wè li tankou yon zewo-sòm aplikasyon kote si gen youn pa ka gen lòt ; oubyen tou ranplasman yon devyans monopolistik pa yon lòt devyans monopolistik. Ojis, nan revandikasyon pou valorize lang kreyòl ayisyen an, objektif la se parite, *parite pwopòsyonèl* paske fòk nou pran an konsiderasyon grann majorite lokitè monokreyolofòn yo, men parite toudmenm, pa derasinman, ni esklizyon, ni dominasyon, ni abolisyon lang fransè a. Akoz de wòl li jwe nan listwa ak nan literati nou, fransè ap toujou rete yon patrimwàn ayisyen, men yon patrimwàn kouwè lòt patrimwàn, pa yon privilèj elitis ki sèvi pou eskli e domine lòt moun.

Nou kwè nan yon vrè bilengwism kote tou de lang yo anrichi valè kiltirèl peyi a, e anfennkont total pwodiksyon kiltirèl, vwamenm bio-ekonomik li. Nou kwè nan yon literati ayisyen eksprime e ekzèse nan tou de lang nasyonal yo, yon literati ayisyen ki vin apresye non paske li gen gran ekriven k'ap ekri bèl zèv frankofòn, men paske sa ekriven yo ekri, kit an fransè, kit ann ayisyen, eksprime, anrichi e ankouraje yon ideyalite pou avansman èt imen, men pa yon dekorasyon ouswa divètisman pou tiboujwa an mal de plezi, de fantezi, de evazyon. Anpil nan yo bezwen evazyon dotanplis travay ak zak yomenm yo koze patisipe nan yon mond ki fin toupizi, fraktire, *apatedize,* jiska kreye yon gwo linivè malsite ak atwosite, ke y'ap chache evade.

Yon vrè bilengwism ayisyen ap revizite teren orijinal la e wè ki lòt plant ki ka plante. Politik lang patisipe nan politik jeneral pou pèvètize lavi, pou kreye atifisyèlman lelit dominan k'ap souse zo lòt moun, pou anpeche vwazen pa gen menm

dwa. Sa Jak Roumen, Jak Estefèn Aleksi, Rene Depès oubyen Jan Metelis ekri deja fè pati literati konsyantizasyon mondyal la, e yo fè bèlte peyi Dayiti. Men sa nou pa dakò, se kote yo ponpe e monte yon sèten literati, alòske yo te iyore, neglije, vwamenm nan sèten ka eskli, literati lang pèp la — sa a se yon bagay ki pa aseptab. Se sitiyasyon sa a ki bezwen chanjman jodia ann Ayiti.

## Nòt

1. Tcheke Leslie Péan : « *Marasme économique, transmission des savoirs et langues* » nan nimewo *Tanbou* edisyon ete 2014 oubyen nan AlterPresse : http://www.alterpresse.org/spip.php?article14682
2. Tradiksyon pa n de fransè.
3. Tcheke Michel Foucault, *Les mots et les choses*, Edisyon Gallimard, 1966.

# Ayiti Demen

Lè kanmarad Hugues Saint-Fort te envite m vin patisipe nan « pwojè yon liv kolektif an kreyòl » limenm ak Jean Refusé t'ap prepare sou tranblemanntè a, mwen wè li ta pi bon pou m reponn a envitasyon an pa yon detou nan literati. Li rive ke m t'ap li pandan envitasyon an vini an dènye liv Edwidge Danticat a, *Create Dangerously/Kreye nan danje.* Donk mwen deside ekri yon esè k'ap kouvri alafwa yon kritik sou *Create Dangerously* ak yon voyeje sou goudougoudou. Poukisa mwen chwazi Danticat ak liv sila li a ? Toudabò paske Danticat senbolize—pou lebyen oubyen pou lemal—, sa ki bon ak sa ki pa bon nan sosyete ayisyen an.

Epitou, paske liv la kondanse nan paj li yo anpil kategori ak fasad pwoblematik kritik ayisyen an : lekzil, laglwa, lamizè, babari, represyon sanginè, dominasyon etranje, andirans, rezistans, elatriye.

Pou sa ki pa bon ann Ayiti yo, yon ekzanp se lefètke Edwidge Danticat, kouwè yon dal lòt Ayisyen, te sètoblije kite peyi danfans li alaj douz zan pou l emigre nan Etazini. Yon movèz pas anpil Ayisyen asepte avèk konviksyon lavi yo ap vin pi bon. Pou ekzanp sa ki bon an limenm, sèke ED vin fè lonè Ayiti pou lefètke l ekri youn nan zèv roman ak memwa ki pi remakad yo nan literati mondyal tan koulyea.

*Create Dangerously/Kreye nan danje* se yon chedèv, yon chelèn literè ki sot anba men yon ekriven ki rive nan matirite majesteryèl li. Mwen li pratikman tout zèv Danticat pibliye ann anglè depi *The Farming of Bones / Travay tè pou zo* (1998). Mwen renmen anpil roman sa a, ke m konsidere kou yon michan travay literè premye ran, sitou fason maton manmzèl manye lang anglè a e fè yon istwa masak ak malsite vin tounen yon istwa damou ak andirans e lwayote memoryèl. Mwen renmen tou fason Danticat rekreye yon anbyans istorik e emosyonèl nan epòk fen ane 1930 yo nan chan kann nan Dominikani pami koupèkann ayisyen yo, mechanste sistèm batey a, jenosid pa sanginè/sèvitè diktati Trujillo yo, solidarite ak imanite pami vyeyo/koupèkann yo.

Tout lòt zèv Danticat ki swiv premye liv li *Krik ! Krak !* (1996) ak *The Farming of Bones,* kontinye leve drapo elegans travay li (menmsi gen kèk nan yo ki gen plis awè avèk *marketing* yon etikèt « Danticat » ke avèk yon ekzijans literè). Toudmenm, jefò pou kreye kalite layite nètalkole nan dènye zèv manmzèl la.

*Create Dangerously/Kreye nan danje* anbazèle yon seri de ti tèks kout ki se alafwa esè, tikont ak memwa. Anpil ladan yo trè touchan, kouwè chapit li ekri sou Alerte Bélance la « I speak out / M'ap pale nèt », yon senpatizan Lavalas asasen FRAPH yo te maspinen ak kout manchèt e jete pou mò nan Titanyen ann oktòb 1993. Nonsèlman Alerte Bélance siviv, men li jwenn fòs pou l'al Ozetazini e denonse e rele nan lajistis reskonsab atak la nan emisyon Phil Donahue Show nan televizyon. Nan yon entèvyou avèk Beverly Bell, manmzèl Bélance di pou l rezime eksperyans malouk la : « Twa mwa apre m te reveye nan lanmò nan Titanyen, mwen te sou de pye militè mwen. Mwen vwayaje nan Etazini pou m eseye konbat mizè Ayiti ak mizè pèp ayisyen an. Mwen pale sou sò fi bann sanginè semè lanmò yo te vyole, timoun nan krèch yo t'ap vyole ; m'al nan televizyon ak nan radyo, mwen pale ak kongrèsmann meriken, ak jounalis, ak aktivis pou dwa moun. Mwen pale nan manifestasyon, nan konferans deprès, nan legliz, nan odisyon nan Kongrè [meriken] pou m di : "Men. Men sa mwen te soufri". »

Danticat kite Alerte Bélance pale avèk pwòp vwa li nan tèks la e rann omaj ak rezilyans kouraj manmzèl : « Temwayaj li a te yon michan kado pou anpil lòt yo ki te toujou ap chache ret anvi, e pou pliske uit mil lòt ki te mouri anba men gouvènman jent la. »

Alerte Bélance te pèsonize rezistans yon pèp ke fòs sanginè jent militè a ak eskadwon lanmò FRAPH yo, ansanm ak alye yo aletranje, pat ka elimine malgre tout brimad, kraze-zo ak masak.

## De ekzekisyon Douin ak Numa a Goudougoudou

Nan yon chapit nan liv la Danticat titre « Acheiropoietos », li pale de ekzekisyon Louis Drouin ak Marcel Numa jounen

12 novanm 1964 devan papòt simityè Pòtoprens lan, men yo mare dèyè do yo ki plase kont fasad nòdwès miray la. Ou santi enpak emosyonèl pwofon istwa a te genyen sou otè a : « Pèsonn pat absoliman sèten jodia ki kote ekzatteman yo te antere Numa ak Drouin (...) Daprè imaj mwen wè de ekzekisyon an, lè m'ap mache nan koridò sere ki bay ant mozole a ak tonb yo mwen chache imajine plasman kadav yo. »

Mwenmenm tou, menmlè mwen gen yon bon kantite diferans daj avèk Danticat, mwen toujou santi fòs emosyon kolè ekzekisyon Drouin ak Numa a te koze nan kè mwen. Kouwè li mwen santi m ante pa memwa zak sa a, ki te twouble m anpil lè m te jèn tigason nan klas elemantè.

Krim sa a jwe yon wòl santral nan asenal represyon rejim divalyeris la paske li montre piblikman, nan zye lemonn ak monnonk nan zòn Nò (pou ki konba kont kominis te pi enpòtan ke konba kont sanginè makout), ke l kanpe pou l fè tout sa ki nesesè pou pèmanansyalizasyon rejim li an, ke l te kanpe pou l fè kontra avèk tout fòs dimal ak malfeksite pou li kenbe lennmi ak tout pèsepsyon lennmitaj andeyò teritwa nasyonal la.

Ekzekisyon Drouin ak Numa—ansanm avèk asasina Jacques Stephen Alexis, frè Daumec yo (Lucien, Dato, Frantz-Marcel), elatriye, anvan sa—te sitou yon mizangad pou tout moun pran gad yo. Asosyasyon simityè, ploton ekzekisyon, dènye sakreman pa yon monpè katolik, zamafe, lanmò sèten, elatriye, vin kreye yon fòs senbolik ekstraòdinè ki bay rejim sanginè a yon ora, yon aspè relijye pou lemal, yon konplisite total avèk alafwa Bondye, Lisifè e Rezon Absoli Leta.

Apre ekzekisyon an, lè m'ap pase bò simityè a mwen toujou voye zye m bò kote nan miray deyò simityè a, sou pwent nòdwès la, kote ou wè yon dal twou anpil boulèt ploton ekzekisyon te kreye. Mwen toujou reimajine posti militan de sitwayen kouraje sila yo ke ni menas ni menm apwòch lanmò pa Pada Dòk pat debranle yo nan konviksyon peyi a te anba men malfektè, ke yo mande pou pèp la vin dekwape yo.

Depasman ekzekisyon Drouin ak Numa egal depasman yon estad babarik, yon estad antwopofajik nan politik ayisyen

ki vin kontinye avèk masak nan Casale an 1969, ak nan Jean-Rabèl an 1987.

Li enteresan pou remake ke se te menm jan an gouvènman Nord Alexis a te fè ekzekite Massillon Coicou ak de frè l yo Pierre-Louis e Horace Coicou, ansanm avèk sis lòt patriyòt, nan lannwit 14–15 mas 1908. Toulède ekzekisyon sa yo, a 56 ane de distans, te rive devan miray simityè Pòtoprens la. Men lè pa Divalye a te fèt nan mitan jounen, devan yon popilas pou temwen, avèk maksimòm piblisite pou degaje maksimòm efè pwopagann kont tout rezistans, pa Nò Aleksi a limenm te fèt nan mitan lannwit lè tout moun t'ap dòmi.

## Siyifikasyon literati ak memwa istorik

Kouwè Frank Larak ki pa kwè ou ka dekole ekonomi, politik ak literati, mwen toujou kwè lavi ak literati se yon sèl. Pwezi m se ekspresyon sa mwen santi, sa mwen espere, sa mwen ta renmen, sa ki endiye m nan ekzistans lavi reyèl mwen. Jan-Jak Rouso, Jan-Pòl Sartr, Jak Roumen te premye enterè entelektyèl mwen. Ankenn nan yo pat aseptab nan kirikilòm etid asepsab pou rejim divalyeris la. Se anba manch chemiz (oubyen preske anba manch chemiz) nou te konn pase youn bay lòt zèv mesye sa yo ak anpil lòt otè rejim lan te konsidere kou « sibvèsif ».

Nan tèks mwen « Ayiti kou yon pwojè imen inivèsel » mwen pale de faktè istorik, jeopolitik ak ekonomik yo ki fè Ayiti pov, pipatikilyèman sabotaj de tout sòt ak eskokri (kouwè paekzanp dèt endemnite Lafrans enpoze sou Ayiti apre endepandans la) ki konbinen pou izole Ayiti e kenbe li tankou yon anti-modèl pou lòt pèp ki ta vle libere tèt yo.

Sa m fè m plezi wè kouman analiz Antonio Negri ak Michael Hardt fè nan liv yo an *Commonwealth* ranfòse sa mwen di nan tèks pa m lan. An n site an gwo sa yo di : « Revolisyon ayisyen an, aprè tou (...) pi fidèl anvè ideyoloji repiblikèn lan ke Revolisyon anglè, etazinyen oubyen fransè a, omwen nan nan yon aspè santral : si tout moun te kreye egal e lib, sa vle di sètènman ankenn moun pa ka esklav. Poutan Ayiti parèt raman nan rakontay istorik yo sou Laj Revolisyon an. Mach pwosesis Revolisyon ayisyen an chaje avèk fòs kontradiktwa,

touni trajik ak rezilta ki vin dezas, men sa pa chanje lefèt ke l rete, malgre tou, premye revolisyon modèn. Men lè n di sa a se paske nou defini repiblik ak modènite selon pwòp definisyon ideyolojik yo bay tèt yo, pa selon sibstans materyèl ak enstitisyonèl yo, tandiske Revolisyon ayisyen an elaji repiblik la men trayi modènite a. Libere esklav vyole règ pwopyete ansanm al lalwa kont divizyon rasyal (kouwè Atik 14 Konstitisyon Ayisyen 1805 fè a, ki deklare tout Ayisyen nwa kèlkeswa koulè po yo), ki devalye yerachi rasyal enstitisyonalize yo. Petèt li pa siprenan ke vas majorite repibliken ewopeyen ak nò-ameriken nan epòk la (e nan epòk pa n lan) konsidere Revolisyon ayisyen an tankou yon evennman enpasab. » (*Commonwealth,* Negri e Hardt, Harvard University Press, 2009).

Liv sa a se twazyèm pati yon triloji otè sa yo koumanse avèk premye zèv majistral yo, *Empire* (2000), ki suiv pa *Mutltitude* (2004). Asosyasyon de otè sa yo parèt yon tijan dwòl okòmansman : Negri te nan prizon ann Itali pou akizasyon krim teroris, tandiske Hardt te yon pwofesè inivèsite etazinyen. *Empire* se yon zèv ki analize globalism e Nouvèl Òd Entènasyonal la selon yon pèspektiv neo-marxis. Tewori esansyèl li avanse sèke mekanism kontwòl e rejenerasyon sistèm kapitalis la vin kreye yon epistemoloji fonksyonèl global ki opere pa pwòp lojik (oubyen absans lojik) pa li, men ki repwodui menm rapò de dominasyon ak kontwòl sistèm kapitalis tradisyonèl la. *Empire* se fo sans nesesite istorik, vwamenm « natirèl » nouvo rapò de dominasyon kapitalis yo vle pase kòmsi pa ta gen yon altènatif serye pou ranplase yo.

Dezyèm zèv triloji a, *Multitude,* redefini, oubyen pi presizeman, retounen nan definisyon orijinal praksis bio-politik ak rasanbleman kominal mas yo. Tèz Negri ak Hardt sou rasanbleman miltitid yo vin pran fòm materyèl nan mouvman « Occupy Wall Street » la ki pran pye Ozetazini ak Ewòp nan ete 2011 lan. Potansyèl revolisyonè yon miltitid genyen sil deside yon zaksyon kominal an mas pou l fòmile demand li e atikile, prezante yon altènativ liberasyon, se yon bagay fenomenal listwa layite depi dèmilye zane jiska tan modèn yo. Zaksyon Espatakis la an 72–73 Epòk Anvan-Jezikri ; zaksyon revolisyenè

La Komin Pari yo an 1789 ak 1871, oubyen pa revòlte Sen Domeng yo an 1791, oubyen revolisyon sovyetik LaRusi an 1917, rive nan « Prentan Arab » yo an 2011, se otan de zaksyon miltitid ki montre pètinans mouvman pwotestasyon de mas yo.

Mouvman kontestasyon « Prentan Arab » la rive jete anpil gouvènman krazezo totalitè nan Mwayenn-Oryan, e li kenbe demand pou lavi miyò a jiska jounen jodia. Malerezman, mouvman an vin pèdi lejitimite li lè OTAN, sou kouvèti legal ONI, entèveni nan kriz Libi a. Kouwè ann Ejip, premye reflèks rejim Kolonèl Kadafi a sete represyon sovay kont mouvman kontestasyon an. Sepandan, kote pwisans oksidantal yo, Etazini an tèt, te kenbe kò yo pou yo pa entèvni ann Ejip, yo pat bay tèt yo ankenn retni pou yo entèvni an Libi. Diferans la natirèlman se paske Libi genyen anpil petwòl. Lè ou wè inisyativ entèvansyon soti de Lafrans ak Anglетè (de peyi kolonyalis ki gen bon rapò komèsyal avèk Kolonèl Kadafi, men ki wè avantaj yo ka tire nan yon alyans avèk mouvman pwotestasyon pèp libyen an, ke yomenm ede òganize e radikalize), ou ka wè gen yon bagay malouk nan tip de « entèvansyon imanitè » sila yo.

Kou nou wè ankò yon fwa nan kriz libyen an, pwisans peyi Lwès yo, Etazini an tèt, toujou chache manipile lit pèp yo anfavè enterè pa yo. Se konsa yo pretann yo alye avèk lit demokratik pèp libyen an pou yo ka kontwole min petwòl libyen yo anfavè konpayi petwòl transnasyonal yo.

Si ou tande e kwè bèl jistifikasyon « imanitè » sila yo, sonje ke menm fòmil sa yo te itilize pou tiye Allende, bòykote Castro e ranvèse Aristid ak Sadam Hussein oubyen pou deklare lagè « entansite ba » kont Sandinis yo an Nikaragua, oubyen ankò pou anvayi Afganistan kote, sou pretèks pou yo vanje atak 11-Septanm 2001 yo, Etazini lanse yon lagè destriktif ki ap kontinye jouk jounen jodia (septanm 2014).

Se ki fè sa pli trajik e pi tris lè nou wè nou pa ka rele pou « entèvansyon imanitè » nan masak pèp siryen an pa fòs sanginè rejim Assad la lè nou konnen peyi entèvenan e entèvansyonis yo gen pwòp ajannda enperyalis pa yo k'ap vin odetriman pèp siryen an.

### Flanbo lanmò ki ante memwa

Atravè tout liv la Danticat blayi flanbo lanmò plizyè defen memorab ki ante memwa ayisyen, anpil ladan yo konekte ak toutpwisans diktati Divalye yo : Drouin ak Numa, wi, epitou Marie Chauvet, Jean Dominique, kouzen Danticat a, Maxo. Chapit sou Jean Dominique la montre grann admirasyon Danticat genyen pou jounalis angaje sila a, yon nonm li di anpil Ayisyen te vin konsidere kòm « ewoyikman envensib » akoz ke l te siviv diktati divalyeris yo (pwòp frè li, Philippe Dominique, te peri nan defèt atak kont Kasèn Desalin lan an 1958). Se byen ironik ke se sou gouvènman Aristid la yo asasinen Jean Dominique lè w konnen li pase tout vi li ap travay pou yon rejim demokratik ann Ayiti (ke l te espere Aristid te reprezante e ke l pat pran lontan pou l te vin detwonpe l). Kouwè Danticat di : « Sa ki parèt enkwayab e memorab sou diskisyon osijè Jean Dominique nan moman lanmò li se pasyon eksepsyonèl li genyen pou Ayiti e kouman pasyon sa a vin finalman trayi li. »

### Pitit fi memwa yo : Ayiti ann amou, an kolè e an foli

Kouwè Jean Dominique nan domèn jounalism, Marie Vieux-Chauvet se yon kokennchenn potomitan nan domèn literati, espesyalman nan perestil liberasyon Ayiti. Li kouri kite Ayiti an 1968 nan vag represyon papadokyen kont tout nanm vivan ki pat vann konsyans yo. Zèv prensipal li, *Amour, colère, folie,* yon roman, penn avèk klèvwayans yon moun dwe inivè sanginè papadokyen an. Li ekri pita yon lòt roman, *Les Rapaces,* ki pale de Ayiti li sonje a, sètadi nan òbit papadokyen ak nan malvi tropikal komedyen ki pap jwe lakomedi.

Marie Vieux-Chauvet estope tout sikilasyon *Amour, colère, folie,* lè li reyalize lavi tout fanmi l ann Ayiti te an danje. Li achte tout rès kantite liv la ki te deja an sikilasyon nan libreri oubyen tout lòt kote, e detwi yo. Li mouri de kansè sèvo ann ekzil Ozetazini nan ane 1973. Danticat di de li nan fen chapit la : « Mwenmenm tou mwen ta renmen asire m Marie Vieux-Chauvet mouri apeze ke l te ekri, tankou sè li k'ap viv, romansyèz/memwaris Jan J. Dominique, avèk pasyon,

san laperèz, danjerezman, liv sa yo li ekri yo. Plis m'ap ekri mwenmenm se plis mwen sèten ke l te fè sa. »

Li pa difisil pou konprann poukisa Danticat renmen Marie Vieux-Chauvet. Istwa MVC relate yo vle fè sikile yon istwa ki poko konnen oubyen pèsonn pa vle rekonèt. Se yon demach ewoyik ki enpresyone lespri yon ekriven ayisyen ann ekzil ki raple l pwòp troma separasyon pa li alaj douz zan, san konte lòt movèz memwa li ka reprime. Edwidge Danticat, li, ekri istwa ki deja konnen men tout moun vle bliye, men kouwè Marie Vieux-Chauvet li ekri pou memwa anrejistre yon istwa ki pat dwe revele, ouswa ou ka revele avèk risk e peril, danjerezman.

Mwen pèsonèlman kontan wè Danticat pale sou Marie Chauvet nan memwa li. Sa ki distenge Danticat de anpil lòt ekriven nan nenpòt lang e nan Dyaspora a, se sousi li montre pou konsèvasyon memwa, konsèvasyon listwa, konsèvasyon anpirism epòk la.

Nan menm chapit « Daughters of Memory » a, kote li pale de MVC a, Danticat deplore lefètke lekòl yo te konn fè l memorize leson sou kat sezon Ewopeyen yo te ofisyalize yo—prentan, ete, otònn e ivè—, san ke yo pat « rekonèt sezon sèch yo ouswa sezon lapli, oubyen tou sezon siklòn yo ki toutalantou nou ». Li apresye lefètke nou pa di, kouwè elèv lekòl nan ansyen koloni fransè ann Afrik yo *« nos ancêtres, les Gaulois »*. Tant mieux ! Men boukinizasyon kolonizatè te ranplase pa boukinizasyon diktatè tontonmakoutik : « Men te toujou gen kèk efasman ki te nesesè, youn ladan yo se lefètke, akoz diktati a ak baboukèt brital li yo, mwen pa konn ankenn timoun ki te li yon roman pa yon otè ki ne Ayisyen. »

Men malerezman, kouwè René Depestre ki, nan *Encore une mer à traverser*, te twouve konsolasyon nan kout rigwaz yon pè Breton rasis paske li te satisfè swaf li pou gran klasik fransè yo, Danticat sanble jwenn konsolasyon nan enpozisyon kilti fransè a nan lekòl difèt ke l te renmen Miss Roy, yon pwofesè ki renmen di *« comme a dit l'autre »* anvan l site Voltaire, Racine, Baudelaire, zèv ki pwofesè a di timoun yo dwe ekspoze ak yo pou yo ka vin konplètman « sivilize ». Danticat dit : « Mwen

vin pita yon diplome literati fransè nan inivèsite akoz mwen te sekrètman adore manmzèl. » Se byen domaj Danticat pase si vit, e san ankenn espri kritik, sou metodoloji ak kirikilòm bòne Miss Roy a, e sou yon pwoblematik ki si enpòtan nan kriz ayisyen an.

Yon lòt romansyèz Danticat pale de li nan liv sa a, se Jan J. Dominique, pitit fi Jean Dominique. Manmzèl se otè roman *Mémoire d'une amnésiaque,* yon « tit ak paradòks » Danticat di li renmen : « Kouman yon amnezyak, yon moun ki pèdi memwa, memorize ? » Men tit la se yon simagri, yon taktik mawonnay paske Jan Dominique sonje plis ke l fè panse l bliye. Lejann tontonmakout la fasine l, yon tonton mechan ki pran timoun devègonde, mete yo nan dyakout oubyen makout li e yo disparèt pou jamè. Mwen pa li roman J.J. Dominique la, men sa mwen wè nan rezime Danticat a, se yon deplorasyon okipasyon meriken an ki koumanse jounen 15 jiyè 1915 la ; Jan Dominique refere l avè l kou « bòt » yo. Danticat repòte ke nan tan okipasyon an 15.000 Ayisyen pèdi lavi yo ; li site W.E.B. Dubois ki di « Etazinyen nan lagè avèk Ayiti » nan yon rapò yon misyon k'ap rechèche fè veridik. Dubois kontinye : « Kongrè pat janm otorize lagè a. Josephus Daniels [sekretè gadkòt prezidan Woodrow Wilson] te ilegalman e enjisteman okipe yon peyi etranje lib e masakre abitan peyi a pa dè milye. »

## Guernica pa nou an

Dènye chapit liv la, titre « Our Guernica / Guernica pa n lan » kouvri jan non an sigjere a gran boulvèsman tranblemanntè a, ke pèp la bay tinon jwèt goudougoudou. Referans a Guernica a, vil fòs avyasyon lame Jeneral Franko ansanm ak avyon Lufhtanza nazi alman te bonbade e detwi diran lagè sivil espayòl la (1936–1939), endike byennantandi kokennchenn destriksyon tranblemanntè a koze, alekzanp zaksyon fachis dekonstonbray ki ede siprime revolisyon sosyalis espayòl la. Èske Danticat vle sigjere ke goudougoudou se yon mons Ayisyen te kreye e reskonsab ? Antouka, menmsi l pa di li, ou ka rezime Danticat pa lwen pou l panse konsa, menm jan li pa lwen pou l rann Etazini reskonsab de lanmò kouzen li, Maxo, ke

Homeland Security te refize petisyon pou l ret Ozetazini. Se menm Homeland Security sa a ki te kenbe tonton Danticat, Joseph, nan prizon nan Miyami an 2004, kote li mouri pa mank tretman (yo refize ba l swen medikal pou sentòm kansè nan gòj paske yo panse se simagri li t'ap fè).

Jounen 12 janvye 2010, kat etaj kay tonbe sou Maxo ; malgre jefò fanmi, zanmi, etranje ki t'ap fouye nan debri yo, se kèlke jou apre yo jwenn kadav Maxo. Lektè Danticat yo ka raple yo ke Maxo te avèk tonton li Joseph lè imigrasyon te estope l nan ayewopò Miyami e jete yo toulède nan yon kan detansyon ki se yon vrè kan konsantrasyon. Yo pat menm gen lapenn pou li pou lanmò tonton li nan yon sitiyasyon si lamantab paske yo vòltije l retounen ann Ayiti pa lontan apre.

Lektè yo ka sonje tou ke se menm monnonk Danticat sa a ke li te ekri tout yon liv sou li pou onore memwa li *(Brother, I'm Dying)* men ki pat ka fè lektè yo bliye ke monnonk Joseph te yon ansyen tontonmakout ki t'ap fui lajistis. Natirèlman sa pa jistifye trètman inimen imigrasyon etazinyen te fè l sibi a.

Eksperyans sa a, san konte eksperyans orijinal lekzil, emigrasyon, san konte eksperyans antanke fanm nwa nan Establishment entelektyèl etazinyen an, san konte tou, jeneralman, eksperyans alterite, ezksperyans antanke zòt nan milye etranje depi laj sansib de douz zan, se otan de kominalite de kondisyon ak destine ki fè Danticat rete yon ekriven ayisyen ak ma esans natifnatal menmsi li ekri plis e prensipalman ann anglè. Sila yo ki li liv la ann anglè ka apresye ekriti matonik manmzèl deplwaye nan yon lang li aprann apre li te deja fòme.

## Ayiti demen

Youn nan eleman prensipal nan pwojè liv la, se kesyon ki sa ki fèt pou rekonstui Ayiti apre tranblemanntè a. *Create Dangerously* pa bay ankenn repons ak kesyon an, paske senpman se pat objektif li te bay tèt li. Danticat te pi enterese, devan gran trajedi tranblemanntè a, montre pwoblematik la (tradisyon vyolans anti-pèp, kontwòl enperyalis, sistèm sosyopolitik malouk) e eksprime yon endiyasyon. Men li klè li souwete bagay yo ta miyò e yon avni pi imanize pou Ayiti.

Depi re-entèvansyon Etazini ak Lafrans nan zafè politik Ayiti an fevriye 2004 la (sou pretèks pou evite yon bendesan ant ofansiv militè pa opozisyon an kont fòs defans gouvènman Aristid la), peyi a ap degrenngole nan dejenerasyon. Se vre ke depi sou dezyèm mwatye rejim Pòl Ejèn Maglwa a, rive sou rejim Divalye a, e akoz de pratik tiranik, otokratik, dirijan yo, destriksyon enstitisyonèl peyi a te kòmanse. Entèvansyon Etazini-Lafrans la, plis tranblemanntè 12 janvye 2010 la, vin rann yon sitiyasyon ki te deja depatyaw senkant fwa pi malouk.

Devan fayit Leta ayisyen fas ak responsablite li, kou nou te wè nan inaksyon gouvènman Preval la devan katastwòf goudougoudou a ; devan grandisman kontwòl etranje sou zafè Ayiti, kou nou wè nan wòl santral CIRH la jwe nan manipilasyon sistèm elektoral ayisyen an jiska vin fè eli yon atis vizyonè, ilimine kouwè Neron, kou prezidan. Se vre yon bon pati nan pèp la te ede fè Michel Martelly genyen eleksyon an ; se vre tou li bay yon diskou ki ale nan sans moun yo. Men se bliye mirak teknolojik ak teknik elektoral dènye kri yo ka fè, selon imajri popilè a, yo ka fè yon kochon santi bon. Apre prè twa zan opouvwa, li klè ke pwoblèm prezidans Martelly a, sèke li panse li ka *out smart,* woule tout moun.

Li itilize swadizan rekonsilyasyon nasyonal pou li reyabilite Jan-Klod Divalye san tenikont de sansiblite viktim rejim sanginè malouk papa l ak limenm te blayi sou Ayiti. Wi, nou tout dwe pou rekonsilyasyon nasyonal, enimite ak destriksyon mityèl youn kont lòt, se potorik pratik ki kontribye nan okipasyon Nasyonzini, sètadi esansyèlman okipasyon merikano-franko-kanado-anglo, peyi Dayiti.

Sepandan, pa ka gen yon vrè rekonsilyasyon nasyonal san jistis pou viktim yo, san rekonesans pa koupab oubyen pèpetrè yo zak mechanste yo te komèt kont viktim yo oubyen kont moun an jeneral. Si pa gen jistis, pa ka gen rekonsilyasyon.

## Konklizyon

Nou fè detou sila a senpman pou nou demontre pwoblematik ayisyen an pa yon fè izole oubyen yon absidite andeyò yon lojik. Li fè pati de yon angrenaj epistemik ak kondisyonnman sosyo-

ekzistansyèl ki ap bezwen yon travay konsyantizasyon politik djanm e kontinyèl pou rive kontrekare angrenaj epistemik sila a.

Literati se chwa privilejye mwen fè pou m pote kout men nan devlopman Ayiti, peyi mwen, ki, malgre ke pafwa li se yon manman asasen pou anpil pititi li, rete pou mwen ak anpil lòt konpatriyòt sous emosyon konpletid ankenn lòt peyi paka jwe.

Mwen ta renmen nan esè sila a fikse atansyon nou sou yon Ayiti ki pa ankenn kliche neo-kolonyalis, men pito yon pwojè imen inivèsèl ; Ayiti endepandan ap viv koulye a yon pas istorik eksepsyonèl ki vle menm fè kesyone lejitimite istorik li, dimwen jistès desizyon endepandans li. Se byen regretab.

Mwen rejte tip de espekilasyon sila yo paske yo vle retounen sou anvan yon fè istorik enkontounab : lefètke *esklave* yo, kouwè Frantz Fanon ak Jean-Paul Sartre di, rejwenn imanite yo nan lefètke yo antame rezistans militan, yon vyolans antivyolans, kont sistèm kolonyal esklavajis la ki te dezimanize yo.

Genyen dezoutwa kondisyon enpòtan ki dwe reyini pou yon Ayiti endepandan kontinye ret endepandan e ap jwi wòl eklerè pou liberasyon tout peyi ki domine yo. Premye kondisyon an, se pou nou fòse Nasyon Zini renonse bay tèt li wòl pwotektè Ayiti. Ayiti se yon peyi endepandan ki rekonèt pa Chat Entènasyonal ki regile trete ak lwa sa yo. Pwen nou pral site la yo ka rezime demand esensyèl pou Ayiti pou demen, sètadi apati de jou ki suiv jodi a :

a. Ayiti dwe endepandan e pran desizyon pou avni li ki otodetèmine, sètadi ki pa detèmine oubyen enpoze pa pwisans etranje.

b. Ayiti dwe kite chan depandans anvè Etazini ak charite entènasyonal.

c. Yon grann kantite Ayisyen k'ap viv aletranje oubyen ki leve nan peyi etranje dwe deside pou yo retounen viv ann Ayiti oubyen envesti ekonomikman, kiltirèlman, pwofesyonèlman, pèsonèlman nan devlopman Ayiti.

d. Tout pwojè devlopman pou Ayiti dwe baze sou yon modèl devlopman *otojenik,* sètadi ki konte sou devlopman pwòp

resous Ayiti (entelektyèlman e materyèlman) pou devlope li. Yon apwòch ki se opoze fo apwòch devlopman anvigè a koulyea, ki li baze sou delegasyon pouvwa, prerogatif ak responsablite bay ONG yo e depandans anvè charite entènasyonal swadizan imanitè.

e. Lang nasyonal ayisyen (ke anpil moun rele « kreyòl » avèk yon konotasyon kolonyalis, men ke nou sigjere pou yo rele senpman « ayisyen »), dwe vin sèvi kou lang vrèman nasyonal, sètadi kou lang administrasyon Leta yo, kou lang kominikasyon nan medya yo e kou lang enstriksyon nan lekòl ak inivèsite. L'ap sèvi kou lang nasyonal egalego avèk lòt lang nasyonal ayisyen an, fransè.

f. Ayiti dwe sòti nan sistèm globalis enperyalis la ki baze sou aliyman avèk mache kapitalis la ki kontwole pa Etazini ak lòt peyi dominatè ki pa gen enterè Ayiti akè. Ayiti dwe ankouraje reyaliyman fòs rejyonal yo nan sans pou defann enterè komen yo e pou fè kontrepwa kont ejemonism peyi enperyalis yo.

Finalman, liv sa a se yon defi m leve pou montre kreyòl ayisyen an se yon lang totalkapital ki kouvri tout sijè ak kategori konesans e ki pwouve ou ka distike sa ou vle ladann l kèlkeswa jan literè oubyen disiplin ou vle anplwaye a. Nou anplwaye isit la kritik literè an kreyòl ayisyen nan sans, elegans ak elevasyon ki ka anplwaye nan tout lòt lang nan lemonn. Zèv ak otè ki enterese m yo se zèv ak otè ki rann kont de lavi jan li ye nan reyalite e ki pap eseye mistifye moun. Chak otè nan liv la repwodui nan zèv yo konfli ki makonnen nan relasyon èt imen youn avèk lòt e rann kont de divès memwa ki anrejistre yo, ak diferan konpòtman, atitid, enterè ki alimante yo.

Se pa donk san rezon ke nou fè montre e pote atansyon nou nan seri esè sila yo sou sèten ekriven ke nou panse ki gen yon enfliyans konsiderad ka lektora yo a. Kou lektè yo ka wè, liv sila a jèminen sou yon long peryòd ak ane ki koumanse depi ane 1960 yo. Se eksprèseman nou ajoute tèks « Ayiti kou yon pwojè imen inivèsèl » nan fen liv la : Nou vle montre

ke Ayiti se pa yon pwoblèm, ni yon enkonbreman ke yon moun te vle vòltije jete lwen li. Li se yon defi invèsèl pou tout konsyans kritik ki vle onore libète ansanm ak lit istorik pèp yo ki senboloze l e ki vle rann li vivan. Natirèlman, li se menmlè a tou, yon prerogativ ayisyen ki pa ka delege bay ankenn antite nonnasyonal, kèlkeswa bòn volonte yo ta montre. Solidarite wi, men pa charite ; fratènite entènasyonal, wi, men pa kontwòl neokolonyalis anba vwal « entèvansyon imanitè ».

*Create Dangerously* se youn nan de zou twa liv Danticat mwen renmen anpil. Li pa pale twòp de trajedi 12 janvye 2010 la, men nan tikal paj li konsakre sou memwa goudougoudou, emosyon l parèt tou natirèlman, avèk senplisite, avèk yon onètete despri li toujou montre nan zèv li. Mwen twouve pasaj kote li pale de lè lame meriken, ki okipe ayewopò nasypnal ayisyen an, refize pasaj moun ki gen paspò ayisyen (anfavè moun ki gen paspò meriken). Mwen renmen pi patikilyèman lè li di emosyon alafwa tris e vigouran ki antre nan nannan kè li lè avyon retou a t'ap demare pou l al Ozetazini, lè youn nan pasaje yo rele « God bless America » ; kou yon pitit k'ap kite yon manman, li di li santi l « ouvètman pwotektris de yon Ayiti ki deja depalfini, mwen tande mwenmenm ki rele "God bless Haiti, too (Bondye beni Ayiti tou)", ki fè lòt pasaje yo voye kèk koutje bò kote m. »*

(Mas 2013 / Esè sa a parèt tou nan lòt liv mwen *Memwa baboukèt / La Parole indomptée /La gueule du trublion)*

* Tcheke Edwidge Danticat : *Create Dangerously,* Princeton University Press, 2010.

## Pwofil bio/bibliyo otè a

Tontongi se non ekriti Eddy Toussaint. Li fèt nan Pòtoprens, Ayiti, e li imigre Ozetazini an 1976, apre yon sejou an Frans. Antanke powèt, kritik e eseyis, otè a ekri ann ayisyen, an fransè e ann anglè. Tontongi itilize sejou li an Frans, e apre sa, nan Etazini pou l chache byen konprann fondasyon opresyon nan peyi oksidantal yo, li sèvi nan pwezi li ak memwa l yo ak pèspektiv metodoloji kritik li rele *antwopoloji revèse* a (yon sòt kale-je anrevè Zòt, oprime a, voye sou opresè a, yon retounenman kritik ki soti fwa sa a de Sid ale nan Nò, e non pa de Nò an Sid kou sa te toujou ye anvan). Pami zèv li pibliye, genyen rekèy powèm, *Cri de rêve* (fransè, ayisyen, 1986) ; *The Dream of Being* (anglè, ko-ekri avèk Gary Hicks, 1992) ; *The Vodou Gods' Joy / Rejwisans lwa yo* (yon powèm epik bileng, anglè, ayisyen, 1997). Koleksyon esè li ya *Critique de la francophonie haïtienne* (fransè, ayisyen, 2008), trete de relasyon pouvwa ki genyen ant kreyòl ayisyen e fransè. Misye edite yon antoloji trileng *Vwa Solèy Pale : Antoloji powèt ayisyen ki pibliye nan Revi Tanbou* (anglè, fransè, ayisyen, 2009). Otè a kontribye nan plizyè revi, jounal e antoloji ki pibliye ann Ayiti e nan Dyaspora ayisyen an, pami yo : *Nouvelle Stratégie, Haïti Progrès, Haïti en Marche, Haïti Liberté ; antoloji Révolte, subversion et développement chez Jacques Roumain* (fransè, ayisyen, 2009) ; *Poets Against the Killing Fields,* (anglè, 2007) ; *Revolution / Revolisyon / Révolution : An Artistic Commemoration of the Haitian Revolution* (anglè, fransè, ayisyen, 2004) ; *Open Gate : Anthology of Haitian Creole Poetry,* (anglè, ayisyen, 2001) ; *Vodou : Visions and Voices of Haiti,* (anglè, 1998) ; *Anthologie des poètes haïtiens du Massachusetts* (fransè, anglè, ayisyen, 1998). Tontongi se editè-anchèf revi trileng *Tanbou* (www.tanbou.com, sou entènèt). Dènye liv li yo se *Poetica Agwe* (2012), yon koleksyon esè ak powèm an fransè, anglè e ayisyen, epi *In the Beast's Alley* (2013), yon rekèy powèm ann anglè.

# Tablo kontni

# Lòt piblikasyon nan Près Trileng
# Autres parutions dans Presse Trilingue
# Other releases by Trilingual Press

**Franck Laraque**
*L'instrumentalisation de la pensée révolutionnaire / The instrumentalization of Revolutionary Thought*
[Essais/Essays, 560 pages, juillet/July 2014]

**Fred Edson Lafortune**
*An n al Lazil*
[Koleksyon powèm ann ayisyen, 116 pages, ete 2014]

**Anne-Marie Bourand Wolff**
*La colline des adieux*
[Roman, 220 pages, janvier 2014]

**Cheo Jeffery Allen Solder**
*One4deBrovahs*
[Essays, 150 pages, December 2013]

**Charlot Lucien**
*La tentation de l'autre rive / Tantasyon latravèse*
[Poèmes, 116 pages, oktòb 2013]

**Tontongi**
*In the Beast's Alley*
[Poems, 210 pages, october 2013]

**Georges Jean-Charles**
*Jacques Stéphen Alexis, romancier de Compère Général Soleil*
[Essais, 364 pages, mars 2013]

**Patrick Sylvain**
*Masuife*
[Koleksyon powèm, 100 pages, mas 2013]

**Nicole Titus**
*Plato / Platon : Apology, Crito, Phaedo / Apoloji, Kriti, Fedo*
[Translation/Tradiksyon, 100 pages, desanm/December 2012]

**Dumafis Lafontan**
*Krik ? Krak! Dèyè Mòn Gen Mòn / Mountains Behind Mountains*
[Bilingual collection of poems, 134 pages, desanm/December 2012]

**Frantz-Antoine Leconte**
*René Depestre : du chaos à la cohérence*
**Contributeurs :** Robenson Bernard, Etienne Télémarque, Bernadette Carré Crosley, Eddy Magloire, Amy J. Ransom, Clément Mbom, Sarah Juliet Lauro, Cauvin Paul, Silvia U. Baage et Léon-François Hoffman. [Anthologie d'essais, 354 pages, 2012]

**Tontongi and Jill Netchinsky**
*The Anthology of Liberation Poetry*
**Contributors :** Joselyn M. Almeida, Ali Al-Sabbagh, Marc Arena, Soul Brown, Richard Cambridge, Neil Callender, Berthony Dupont Martín Espada, L'Mercie Frazier Patricia Frisella, Regie O'Hare Gibson, Marc D. Goldfinger, Calvin Hicks, Gary Hicks, Jack Hirschman, Everett Hoagland, Paul Laraque, Daniel Laurent, Denizé Lauture, Danielle Legros Georges, Tony Medina, Jill Netchinsky-Toussaint, Tanya Pérez-Brennan, Thomas Phillips, Ashley Rose Salomon, Margie Shaheed, Cheo Jeffery Allen Solder, Patrick Sylvain, Aldo Tambellini, Tontongi, Askia M. Touré, Tony Menelik Van Der Meer, Frantz "Kiki" Wainwright, Brenda Walcott, Anna Wexler, and Richard Wilhelm. [Anthology of poems, 320 pages, January 2010]

**Tontongi**

*Poetica Agwe*

Essays, Poems and Testimonials on Resistance, Peace, and the Ideal of Being / Esè, powèm e temwayaj sou rezistans, lapè e ideyal nanm nou / Essais, poèmes et témoignages sur la résistance, la paix et l'idéal d'être [A trilingual edition / Yon edisyon an twa lang / Une édition trilingue, 420 pages, 2011]

**Dumas F. Lafontant**

*After the Dust Settles*

[Bilingual collection of poems / Koleksyon powèm bileng (English–Ayisyen), 136 pages, Fall 2010]

**Marie-Thérèse Labossière Thomas**

*Clerise of Haiti*

[Novel, 378 pages, 2010]

**Dr. Vinod A. Mittal**

*Low Back Pain And Low Back Care*

An edition in five languages (English, Hindi, Spanish, Haitian, and Portuguese)

**Contributors :** Priti V. Mittal, Altagracia P. Mayers, Idi Jawarakim, Patricia B.P. Dos Santos.

[Medical advice, 82 pages, 2009]

**Franck Laraque**

*Paul Laraque : Éclaireur de l'aube nouvelle*

**Contributeurs :** Josaphat-Robert Large, Frantz-Antoine Leconte, Hughes St-Fort, Max Manigat, Frantz Latour, Jean Métellus, Jean Prophète, René Depestre, Robert Garoute, Gérard Pétrus, Claude Pierre, Elie Leblanc, Jr., Gary Klang, Karèn Bogat, Georges Jean Charles, Denizé Lauture, Clotaire Saint-Natus, Lochard Noël, Serge François, Berthony Dupont, Papados, Jean André Constant, Danielle Laraque Arena, Jack Hirschman, Michele Laraque, Marc Anthony Arena, Hatuey Laraque Two Elk, Ashley Laraque, Max Schwartz, Prosper Sylvain, Jr., Gabrielle Vimer, Anthony Phelps, Rodney Saint-Eloi, Gérard

Etienne, Eddy Mésidor, Emmanuel Gilles, Frantz Ludeke, Fritz Clermont, Camille Gauthier, Kern Delince, Raymond Chassagne, Jean Gateau, Jean Claude Valbrun, Tontongi, Jean Mapou, Roger Savain, Michel-Ange Hyppolite. [Essais, 180 pages, été 2009]

**Tontongi**

*Voices of the Sun : The Anthology of Haitian Writers Published in the Review Tanbou / Les Voix du Soleil : Anthologie des écrivains haïtiens publiés dans la revue Tanbou / Vwa Solèy pale : antoloji ekriven ayisyen pibliye nan revi Tanbou*

**Contributeurs/Kontribitè/Contributors :** Paul Laraque, Tontongi (Eddy Toussaint), Hugues St. Fort, Papadòs (Fritz Dossous), Jean-André Constant, Berthony Dupont, Marc Arena, Doumafis Lafontan, Nounous (Lenous Surprice), Yvon Joseph, Patrick Louis, Edner Saint-Amour, Charlot Lucien, Emmanuel Védrine, André Fouad, Rodelaire Octavius, Janvier Lesly Junior, Bobby Paul, Jean Saint-Vil, Franck Laraque, Jack Hirschman, Lee Chance, Glodel Mezilas, Melissa Beauvery, Cathy Delaleu, Jean-Dany Joachim, Roberto Strongman, Guamacice Délice, Huguens Louis-Pierre, Vilvalex Calice, Elsie Suréna, Denise Bernhardt, Duccha (Duckens Charitable), Suzy Magloire-Sicard, Michel-Ange Hypopolite, Patrick Sylvain, Barbara Victome, Jeanie Bogart, Gary Daniel, Johnny Bélizaire, Denizé Lauture, Fred Edson Lafortune, Jamie Moon, Pierre-Roland Bain, Idi Jawarakim, Danielle Legros-Georges, Edwald Delva, Oreste Joseph, Serge-Claude Valmé, Doug Tanoury, Prosper "Makendal" Sylvain, Jr., Brian Sangudi, Anna Wexler, Marilène Phipps. Photos and paintings by / photos et peintures par / foto ak tablo pa : David Henry, Michel Doret, Don Gurewitz, Marilène Phipps, Blondèl Joseph. [Poèmes et essais trilingues, 404 pages, septanm 2007]

**Tontongi with the Liberation Poetry Collective**

*Poets Against the Killing Fields*

**Contributors :** Askia Touré, Aldo Tambellini, Brenda Walcott, Jill Netchinsky, Joselyn Almeida, Neil Calender, Tontongi, Anna

Wexler, Gary Hicks and Tony Medina. [Anthology of poems, 170 pages, September 2007]

**Paul Germain**
*Love and Other Poems by Haitian Youths*
**Contributors :** Bernadin Bastien, Célemme Biennestin, Evens Ciméa, Erlia Dessin, Elie Fortuné, Paul E Germain, Samson Germain, Gustave Neslyn Josh, Judeline Jean Baptiste, Sandra Lamontagne, Remylus Losius, Rubens Maisonneuve, Mario Morency, Ruth Norvilus, Jonas Saint-Aubin, Emmanuel W. Védrine, Farah Paul, Wilguens Sainterling, Ebed Sainterling, Gems Dorvil, Charles Jean-Baptiste, Fabrice Mont-Louis. [Trilingual anthology of poems, 80 pages, July 2004]

**Denizé Lauture**
*Madichon Sanba : Dlo nan Sensè a*
[Koleksyon powèm, me 2003]

## Liv k'ap prepare
## Livres en préparation
## Books in preparation (2014)

**Nicole Titus**
*Hamlet / Hamlè*
[Tradiksyon / Translation (anglè–ayisyen), 200 pages, Fall / otòn 2014]

**Denizé Lauture**
*Les dards empoisonnés*
[Poèmes 80 pages, printemps 2015]

# Sèl pou dezonbifye Bouki

ka konprann nan kontèks ayisyen an san anpil difikilte si w refere w a imajri konseptyèl ki soti nan mitoloji kilti vodou ayisyen an : Kwayans yon zonbi ki goute sèl ap vin reprann *nanm* li oubyen pran konsyans sou sitiyasyon *zonbifikasyon* an. Donk, *zonbifikatè* oubyen *eksplwatè a* a fè tout sa li kapad pou evite pou zonbi a goute sèl. Lè n konprann *malvi* Bouki oubyen malsite ka koze pa zonbifikasyon, nou konprann *dezonbifikasyon* enpòtan nan tout pwosesis liberasyon.



Tontongi se non ekriven Eddy Toussaint, otè a ekri ann ayisyen, an fransè e ann anglè. Li chache byen konprann fondasyon opresyon nan peyi oksidantal yo, li sèvi nan pwezi, esè e memwa l yo ak pèspektiv metodoloji kritik li rele *antwopoloji revèse* a, yon sòt kale-je anrevè Zòt, oprime a, voye sou opresè a, yon retounenman kritik ki soti de Sid ale nan Nò, e non pa de Nò an Sid kou sa te toujou ye anvan.




Trilingual Press


ISBN 978-1-936431-22-9
90000
9 781936 431229